**UO‘K 811.411.21**
**KBK 81.2Arab**
**M 32**

**Maxmudova, Diyora.**
Arab tilida morfologik usulda so‘z yasalishi [Matn]: monografiya / D. Maxmudova. – Toshkent: Donishmand ziyosi, 2023. – 120 b.

Monografiya arab tilshunosligida so‘z yasalishini o‘rganish bosqichlari, arab tilida morfologik usul bilan ot, sifat va sifatdoshlarning yasalishi, affiksal usul bilan so‘z yasalishida mahsulli / mahsulsiz, kammahsul va sermahsul so‘z yasovchilar va mazkur jarayonda kuzatiluvchi morfonologik o‘zgarishlarni tadqiq etishga bag‘ishlangan.

Unda ilk bor arab tili leksikasining ichki imkoniyatlar asosidagi rivojida affiksal so‘z yasalish o‘rni asoslanib, arab tilshunosligida so‘z yasalishini tadqiq qilishning 3 bosqichi (1-bosqich VIII-IX asrlar; 2-bosqich IX-XIX asrlar; 3-bosqich XIX asrdan hozirga qadar) aniqlangan. Shuningdek, ismlarning yasalishida affikslar ishtirokida hosil bo‘luvchi 72 ta so‘z yasovchi modellarning borligi: ulardan 35 tasi prefiks, 13 tasi infiks, 16 tasi suffiks, 6 tasi transfiks, 2 tasi sirkumfiks ishtirokida yasalgani dalillangan. So‘z yasash jarayonida affiks vazifasini bajarib keluvchi 5 ta harfdan *alif*, *mīm*, *yā* sermahsul, *hamza* va *wāw* kammahsul so‘z yasovchi affiks ekanligi va ular vositasida so‘z yasalayotganda الإعلال *al-’i‘lāl* – “illatli harflar mutatsiyasi”, الإمالة *al-’imālah* – “palatalizatsiya”, urg’uning ko‘chishi, الحذف *al-hazf* – “eliziya”, النقل *al-naql* – “qisqa unlilar metatezasi”, الإدغام *al-’idghām* – “assimilyatsiya” kabi 6 xil morfonologik o‘zgarish sodir bo‘lishi asoslab berilgan.

Monografiya sharqshunoslik, tilshunoslik va fan tarixi bilan shug‘ullanuvchi mutaxassislar va keng kitobxonlar ommasiga mo‘ljallangan.

**Mas’ul muharrir:**
**Shorustam Shomusarov** – *filologiya fanlari doktori, professor*

**Taqrizchilar:**
**Salimaxon Rustamiy** - *filologiya fanlari doktori, professor*
**Begmatova Buzahro** - *yuridik fanlari nomzodi, dotsent*

Ushbu monografiya Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti Kengashining 2023-yil 2-dekabrdagi 4-sonli qaroriga asosan nashrga tavsiya etildi.

ISBN 978-9910-9598-9-9

# KIRISH

Jahon tilshunosligida so‘nggi yillarda tilning o‘z ichki qonuniyatlari, imkoniyatlari asosida yangi so‘zlar yasash va chet tillardan so‘z o‘zlashtirish masalalarini o‘rganishga alohida e’tibor qaratilmoqda. Jadal sur’atlarda harakatlanayotgan globallashuv jarayoni tillar leksik fondining tezlik bilan boyib, unda yangi so‘zlarning hosil bo‘lishi til tizimining murakkab xususiyatlaridan hisoblanadi.

Dunyo tilshunosligida arab tilida so‘z yasalishi bilan uzviy aloqador bo‘lgan morfologiya masalasiga katta ahamiyat beriladi. Arab davlatlari o‘z mustaqilligiga erishgach, arab tili yanada shiddat bilan rivojlanib, tilga aloqador sohalarda ko‘plab o‘zgarishlar sodir bo‘ldi. Hozirgi kunda ilm-fan va texnika taraqqiyoti natijasida ko‘plab yangi so‘z va terminlar vujudga kelib, ular hisobiga arab tili leksik fondi tobora rivojlanib, boyib bormoqda. XX asrda Qohira, Damashq, Livan, Iroq arab tili akademiyalarida tilshunoslikning turli sohalarida paydo bo‘layotgan terminlar va so‘zlarning muqobil variantini tilning ichki imkoniyatlari orqali yasab, uni ommalashtirish yo‘lga qo‘yildi. Tadqiqotlar natijasi shuni ko‘rsatdiki, arab tili leksikasining asosiy qismini morfologik usulda yasalgan so‘zlar tashkil qilib, bu borada olib borilayotgan ilmiy izlanishlar tadqiqotlar salmog‘ining oshishiga xizmat qiladi.

O‘zbek arabshunosligida arab tilida so‘z yasalishiga oid tadqiqotlar, asosan, o‘rta asrlarga tegishli qo‘lyozma manbalar doirasida amalga oshirilgani sababli, ularda hozirgi arab adabiy tilida morfologik usul bilan so‘z yasalishi yoritilmagan. Shu ma’noda mazkur mavzuni monografik planda o‘rganish, arab tilida morfologik usul bilan so‘z yasalishida aynan shu tilga xos bo‘lgan jihatlarni tadqiq qilish zarurati tug‘iladi.

Mazkur monografiyada arab tilshunosligida so‘z yasalishini o‘rganish bosqichlari, arab tilida morfologik usul bilan ot, sifat va sifatdoshlarning yasalishi va so‘z yasash jarayonida kuzatiluvchi morfonologik o‘zgarishlar tadqiqi amalga oshirilgan.

# I. ARAB TILIDA SO‘Z YASALISHINING NAZARIY MASALALARI

## 1.1. Arab tilshunosligida so‘z yasalishini tadqiq etish bosqichlari va so‘z yasash usullari

Arab tili Somiy tillar guruhining janubiy tarmog‘iga mansub bo‘lib, bu guruhga kiruvchi tillar grammatikasi, lug‘at tizimida o‘xshashlik mavjud va ularda affiksatsiya eng asosiy morfologik vositalardan biri sanaladi. Barcha tillarda bo‘lganidek, arab tilida ham “so‘z yasalishiga oid asosiy tushunchalarni to‘la va to‘g‘ri belgilash, ulardan har birining mohiyatini to‘g‘ri aniqlash so‘z yasalishi tizimi bilan bog‘liq barcha hodisalarning mohiyatini to‘laligicha, to‘g‘ri yoritish imkonini beradi”[1].

Arab tilshunosligida so‘z yasalishini tadqiq etish uch bosqichda amalga oshirilgan. Birinchi bosqich milodiy VII-VIII asrlarni o‘z ichiga olib, bu davrda yashab o‘tgan arab tilshunoslari so‘z yasalishini ikki xil – etimologik (Abu Ubayd Qosim[2], Ibn Foris[3], Ibn Durayd[4], Kura’u Naml[5], Asmai’y[6]) va morfologik (Farahidiy[7], Umar Saqafiy, Abu Amr bin A’la, Abu Xattab Kabir[8], Sibavayhiy[9]) jihatdan tadqiq etganlar, ammo, morfologiya borasida ular “bu fan bilan bog‘liq terminlarni to‘liq aniqlab olmaganlar”[10]. Ikkinchi bosqich (mil. IX-XIX asrlar) morfologiyaning sintaksisdan alohida fan sifatida ajralib chiqishi bilan xarakterlanib, unda arab tilshunoslari so‘z yasalishini “Sarf” (“Morfologiya”) ilmi nuqtai nazaridan o‘rganishga e’tibor qaratdilar (Maziniy, ibn Jarniy[11], Ibn Jinniy, Ibn Usfur, Sakkokiy, Roziddin Astorobodiy, Ibn Hisham[12]). Aynan shu davrda yashab o‘tgan Ibn Jinniy

---

[1] Хожиев А. Ўзбек тили сўз ясаш тизими. – Тошкент: Ўқитувчи, 2007. – Б. 5.

[2] أبو عبيد القاسم بن سلام. الغريب المصنف. – التونس: المجمع التونسي للعلوم و الآداب و الفنون، و دار سحنون للنشر و التوزيع، 1996. – 906 ص.

[3] أحمد بن فارس بن زكرياء القزويني الرازي أبو الحسين. مقاييس اللغة. – دار الفكر، 2007. – 2981 ص.

[4] ابن دريد. جمهرة اللغة. – بيروت: دار العلم للملايين، 1987. – 922 ص.

[5] كراع النمل أبو الحسن. المنتخب من كلام العرب. – السعودية: جامعة أم القرى، 1989. – 865 ص. علي بن الحسين الهنائي

[6] عبد الملك بن قريب بن عبد الملك الأصمعي أبو سعيد. اشتقاق الأسماء. – القاهرة: الخانجي، 1994. – 164 ص.

[7] الخليل بن أحمد الفراهيدي. كتاب العين. – القاهرة: دار مكتبة الهلال، 2007. – 382 ص.

[8] ضيف شوقي عبد السلام جاد. المدارس النحوية. – القاهرة: دار المعارف، 1968. – 4 ص.

[9] سيبويه أبو بشر عمرو بن عثمان. الكتاب. – القاهرة: الخانجي، 1988. – 446 ص.

[10] Khoury Giselle. Vocabulary acquisition in arabic as a foreign language: The root and pattern strategy: PhD thesis, Applied Linguistics. – Boston University: Boston, MA, 2008. – P. 14.

[11] O‘sha manba. – Boston University: Boston, MA, 2008. – P. 6, 19.

[12] O‘sha manba. – Boston University: Boston, MA, 2008. – P. 23.

ilk bora arab tilida so‘z yasalishining ikki – kichik (morfologik usulda so‘z yasash) va katta (leksik metateza) turi[1] borligini qayd etdi.

Ikkinchi bosqich yakuni – IX asrdan to yangi bosqich – XIX asr boshigacha arab tili sohasida so‘z yasash mavzusi borasida amalga oshirilgan tadqiqotlarda deyarli yangilik kuzatilmaydi. Mazkur yo‘nalishdagi asosiy o‘zgarishlar XIX asrdan boshlab kuzatiladi. Bu davrda yangi terminlar paydo bo‘lib, olimlar so‘z yasalishini nafaqat morfologik, balki semantik, sintaktik, fonetik jihatlardan ham o‘rga-nadilar (M.H.Jabal[2], S.Solih[3], Sh.Dayf[4]). Shuningdek, bu bosqichda so‘z yasalishi bilan bog‘liq tadqiqotlarda Yevropa olimlarining (Ch.Fergyuson[5], B.Grande[6], V.Belkin[7], Fleisch[8], K.Brokelman[9]) ham xissalari katta bo‘lib, ular so‘z yasalishi bilan bog‘liq mavzularni tizimli tarzda o‘rgana boshladilar.

Arab tilida so‘z yasalishi o‘rganilishining birinchi va ikkinchi bosqichlarida bu jarayon “الاشتقاق” – “*al-ishtiqāq”* termini bilan nomlanib, u “so‘zning ikkinchi bir so‘zdan so‘z yasovchi va hosilaning o‘rtasidagi shakl va ma’no jihatdan aloqalarni saqlab qolgan holda yasalishi”[10]ni bildiradi. Dastlab, arab olimlari derivatsiyani faqatgina fe’l yoki ismdan so‘z yasalishiga ko‘ra farqlagan bo‘lsalar, milodiy VIII asrdan boshlab, uni muayyan turlarga ajratganlar. Tabiiyki, olimlarning derivatsiya turlari borasidagi fikrlari ham bir-biridan farqlangan. Masalan, Zarkashiy uning “o‘rta derivatsiya”[11], Abdulloh Amin “katta

---

1 سيروان عبد الزهرة الجنابي. الاشتقاق عند ابن جني – دراسة تحليلية //اللغة العربية و آدابها. – 2008. العدد 1(6). – ص. 178-192.

2 محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – 303 ص.

3 صبحي أبراهيم الصالح. دراسات في فقه اللغة. – بيروت، 2009. – ص. 400.

4 ضيف شوقي عبد السلام جاد . اشتقاق الأفعال من أسماء الأعيان العربية و المعربة // مجلة مجمع اللغة العلابية بالقاهرة، مصر، 1996. – ص. 157-164.

5 Ferguson Charles Albert. The Arabic koine // A journal of the Linguistic society of America, 1959.

6 Грандэ Б.М. Курс арабской грамматики в сравнительно-историческом освещении. – Москва: Восточная литература, 2001. – С. 102.

7 Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Московский университет, 1974.

8 Khoury Giselle. Vocabulary acquisition in arabic as a foreign language: The root and pattern strategy: PhD thesis, Applied Linguistics. – Boston University: Boston, MA, 2008. – P. 41.

9 Brockelmann Carl. تاريخ الأدب العربي. – مصر: دار المعارف. 1967

10 Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Издательство Московского университета, 1975. – С. 57.

11 هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، 2018. – ص. 23.

derivatsiya”[1] va “naht” nomi bilan tanilgan “eng katta derivatsiya”[2] turlari mavjudligini qayd etgan. XIX asrga kelib arab tilida so‘z yasash jarayoni har tomonlama o‘rganilib, uning semantik, leksik, sintetik, kalkalash kabi turlari borligi aniqlandi hamda *al-ishtiqāq* bunday jarayonlarni qamrab olmasligi ma’lum bo‘ldi, natijada, Qohira arab tili akademiyasi tomonidan ilk bora “التوليد” – *“al-tawlīd”* termini so‘z yasash jarayoniga nisbatan qo‘llandi. Arab tilshunosligida *“al-tawlīd”* terminiga quyidagicha ta’rif beriladi:

"أما التّوليد على المستوى الاصطلاحي؛ ( فيعني استخراج أو استحداث أوزان وكلمات جديدة، لها أصول عربية أو مقيسة على العربية"[3].

*amma al-tawlīd ‘alá al-mustawá al-iṣṭilāḥīy faya’nī istikhrāj aw-istiḥdāth awzān wa kalimāt jadīdah, lahā uṣūl ‘arabīyah aw maqīsah ‘alá al-’arabiyyah*. – “*“Al-tawlīd”* terminining terminologik jihatdan bildirgan ma’nosiga kelsak, u yangi so‘z yoki vaznlarning yasalishi yoki chiqarib olinishi, degan mazmunni bildirib, ushbu so‘z va vaznlar yoki arabcha o‘zakka ega bo‘ladi yoki ular arab tiliga moslashtiriladi”.

Dunyo arabshunosligida so‘z yasalishi bo‘yicha turli qarashlar mavjud bo‘lib, tilshunoslarning bu jarayonga munosabatlarini o‘rgangan holda, ularni ikki xil – klassik va zamonaviy xarakterdagi yondashuvga ajratish mumkin. Klassik yondashuvdagi so‘z yasash turlari “*al-ishtiqāq”* termini bilan bogliq bo‘lib, Ibn Jinniy tomonidan ilk bora ko‘rsatilgan so‘z yasash turlari bunga misoldir. Ammo klassik yondashuvda semantik so‘z yasalishi “*al-ishtiqāq”* doirasida o‘rganilmaydi. So‘z yasalishiga zamonaviy xarakterda yondashgan arab tilshunoslaridan R.Jarf[4], J.G‘aybar arab tilida so‘z yasashning “akronim, abbreviatsiya, kompozitsiya, kalkatsiya”[5] kabi turlari, rus arabshunoslaridan B.Grande “affiksatsiya, ichki fleksiya, reduplikatsiya”[6], V.Belkin “semantik so‘z yasalishi, morfologik so‘z yasalishi,

---

[1] هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، 2018. – ص. 33.

[2] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 41.

[3] Mansouri Kira.وسائل توليد الألفاظ في اللغة العربية. // TRANS Nr. 23 Internet journal for cultural studies. 2022.03.22.

[4] www.researchgate.net. Reima al-Jarf. English and Arabic wordformation processes for translation students. 2015.

[5] Jamal Mohamed Giaber. Differences in wordformation between Arabic and English implications for concision for terminology translation // Al-‘Arabiyya, 2017. – Vol. 50. – P. 53-79.

[6] Грандэ Б.М. Курс арабской грамматики в сравнительно-историческом освещении. – Москва: Восточная литература, 2001. – С. 102.

chet tilidan so‘z o‘zlashtirish, so‘z qo‘shish”[1], Yevropa arabshunoslaridan J.Vatson[2] “affiksatsiya, reduplikatsiya” kabi turlari mavjudligini ko‘rsatib o‘tganlar. Biroq, arab tilida so‘z yasash turlari xususida bildirilgan barcha mulohazalar ichida Qohira arab tili akademiyasi vakillarining ko‘rsatib o‘tgan so‘z yasash turlari arab tilidagi so‘z yasalishi jarayonini to‘laqonli ochib berishi bilan ajralib turadi. Qohira arab tili akademiyasi so‘z yasalishi jarayonini, tilning ichki va tashqi so‘z yasalishiga ta’sir ko‘rsatuvchi omillarini hisobga olgan holda ikki katta guruhga bo‘ladi[3]:

I. Til ichida so‘z yasalishi;

II. Til tashqarisida so‘z yasalishi.

Arab tilida yangi paydo bo‘layotgan so‘zlarning yasalishi bilan bog‘liq jarayonlar mana shu ikki guruh doirasiga kiruvchi til hodisalari orqali izohlanadi. Til ichida so‘z yasalishi fonetik, morfologik, sintaktik, semantik jihatlarni o‘z ichiga oladi.

1. التوليد الصوتيّ *al-tawlīd al-ṣawtīy* – “fonetik so‘z yasalishi”: yasama so‘zlar o‘zak tarkibidagi harflarning fonetik jihatdan o‘zgarishi orqali yasalib, unga quyidagilar kiradi:

- القلب *al-qalb* va الأبدال *al-’ibdāl*. Har ikki termin “o‘zgartirish” ma’nosini berib, القلب *al-qalb* (“leksik metateza”) tub so‘z tarkibiga kiruvchi o‘zak harflarning o‘rni o‘zaro almashtirilishi orqali yangi so‘z yasalishini bildiradi. Masalan, ك،ل،م *kāf, lām, mīm* o‘zak harflaridan كلم *kallama* – “so‘zlamoq”, ملك *malaka* – “ega bo‘lmoq”, لكم *lakama* – “qo‘l bilan zarba bermoq”, “urmoq” so‘zlari yasaladi.

- الأبدال *al-’ibdāl* (“leksik substitutsiya”) esa tub so‘z tarkibidagi bir o‘zak harf talaffuzi jihatidan o‘ziga yaqin bo‘lgan boshqa bir harfga almashtirilishi bilan xarakterlanadi. Masalan, مدح *madaḥa* va مده *madaẖa* – “maqtamoq”[4]. *Ibdāl*ning morfologik, dialektik, istisnoviy hamda she’riyatda zarurat tug‘ilganda qo‘llanuvchi turlari ham mavjud[5].

---

[1] Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Издательство Московского университета, 1975. – С. 47.

[2] Janet. C. E. Watson. The phonology and morphology of Arabic. – Oxford University Press, 2007. – P. 322.

[3] هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، 2018. – ص. 27.

[4] عبدالله بن محمد بن إسمايل الثعالبي. فقه اللغة و أسرار العربية، تح: يحيى مراد، مؤسسة المختار. – القاهرة، ط. 01. 2009. – ص. 276.

[5] هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، 2018. – ص. 30.

- التماثل *al-tamāthul* (“assimilyatsiya”)da bir o‘zak tarkibida kelgan emfatik tovush ta’siri natijasida kuchsiz tovushning emfatikka o‘zgarishi. Arab tilida assimilyatsiyaning ikki xil – regressiv va progressiv turlari mavjud[1]. Regressiv assimilyatsiyada nutq jarayonida tub so‘z tarkibidagi portlovchi tovush bo‘lgan o‘zak harfning o‘zidan avvalgi kuchsiz tovushga ta’sir ko‘rsatishi natijasida, u o‘zgarib, portlovchi tovush sifatida talaffuz etiladi. Misol uchun, سوط ***s**awṭ* → صوط *ṣawṭ* – “qamchi” so‘zida birinchi so‘zning o‘zak tarkibidagi ط *ṭā* tovushining ta’siri natijasida undan avval sirg‘aluvchi, kuchsiz س *sīn*ning, kuchlilik darajasiga ko‘ra ت *ṭā* tovushiga yaqin bo‘lgan portlovchi ص *ṣād*ga o‘zgaradi. Progressiv assimilyatsiya nutq jarayonida tub so‘z tarkibidagi bir o‘zak harfning o‘zidan keyin turgan harfga ta’sir ko‘rsatishi natijasida o‘zgarib, portlovchi tovush sifatida talaffuz etilishidir. Masalan, إنقاذ *’inqādh* → إنقاض *’inqāḍ* – “qutqarish” so‘zida asli o‘zak tarkibidagi oxirgi harf ذ *dhāl*dir, ammo undan avval kelayotgan ق *qāf* ذ *dhāl*ga ta’sir o‘tkazib, uni ham o‘ziga o‘xshagan kuchli tovushga o‘zgartirishi natijasida, talaffuz jarayonida *dhāl* ض *ḍāḍ* harfiga o‘zgaradi[2].

- التباين *al-tabāyun* (“differensatsiya”). Arab tilida differensatsiya deyilganda, tub so‘z tarkibidagi bir-biriga o‘xshash bo‘lgan ikki o‘zak harflarning o‘zaro farqli bo‘lishga intilishi nazarda tutiladi[3]. Masalan, “to‘nkarmoq” طبّق *ṭabbaqa* → طربق *ṭarbaqa* – “bir narsaning ustiga ikkinchi narsani qo‘ymoq” fe’llarini olsak, طبّق *ṭabbaqa* tarkibidagi dastlabki ikkilangan ب *bā* tovushidan birining ر *rā* ga o‘zgarishi natijasida arab tilidagi طربق *ṭarbaqa* so‘zi vujudga kelgan. Yoki, yana bir misolni ko‘rsak, زوّج *zawwaja* - “uylantirmoq”; “turmushga bermoq” so‘zi tarkibida ikkita bir xil-ikkilangan و *wāw* tovushi mavjud edi, ammo ulardan birining cho‘ziq *alifga* o‘zgarishi natijasida زاوج *zāwaja* – “nikoh bilan birlashtirmoq” fe’li yuzaga keldi.

2. التوليد الصرفيّ *al-tawlīd al-ṣarfīy* – morfologik usulda so‘z yasalishiga derivatsiya hamda نحت *naht* kiradi[4]. Arab tilidagi morfologik

---

[1] هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، 2018. – ص. 32.

[2] O‘sha manba. – B. 33

[3] O‘sha manba. – B. 33.

[4] فيان رمضان عبدي السليفاني. النحت اللغوي رؤية جديدة. دراسة دلالية إحصائية في معجمي: مقاييس اللغة لأحمد بن فارس و تاج العروس للزبيدي // المجلة الأكاديمية للأبحاث و النشر العلمي، 2020. – ر. 12. – ص. 3.

so‘z yasalishi usulida so‘zning qurilishi, uning tarkibidan joy olgan harflar bilan bog‘liq barcha o‘zgarishlar muhim o‘rin kasb etadi. Ushbu usulda arabcha so‘zlarning shakl jihatdan qanday o‘zgarishlarga uchrashi, ularning mavjud modellari, affiks vazifasida keluvchi zoida harflar, ularning so‘z yasovchanlik xususiyatlari kabi jihatlar o‘rganiladi[1].

Morfologik so‘z yasalishining derivatsiya usulida so‘z bir xil o‘zak harflar asosida yasalib, so‘z tarkibidagi barcha morfologik jarayonlar ushbu harflar bilan uzviy aloqada sodir bo‘ladi. Mazkur usulga tegishli so‘z yasalish jarayonlari, uning o‘ziga xos xususiyatlari haqida monografiyaning keyingi fasllarida batafsil ma’lumot beriladi.

Morfologik so‘z yasalishining naht usulida “ikki yoki undan ortiq so‘zlarning, odatda, har birining birinchi va ikkinchi o‘zak harfining birikishi”[2] natijasida yangi so‘zlar hosil bo‘ladi. Ushbu usulda so‘zlar fe’l va ism so‘z turkumi doirasida yasaladi hamda yasama so‘zlarning yasalishida ikkita shartga amal qilinadi: birinchisi, yangi so‘zlar arab tilidagi modellar asosida yasaladi. Ikkinchisi, ular tuslanish va turlanish qoidalariga to‘liq amal qiladi. Arab tilshunosi H.Attarziy nahtning to‘rt turini sanab o‘tadi[3]:

1. النحت النسبيّ *al-naḥt al-nasabīy* – “nisbiy naht”da ikki atoqli yoki turdosh otning nisbiy sifat yasovchi ـِيّ- *-īy* (“-lik”) affiksi vositasida so‘z yasalishi tushunilib, nahtning bu turida, asosan, nisbiy sifatlar yasaladi. Arablar biron kishining muayyan bir qabila, masalan, عبد شمس *‘abd shams* – “Abdu shams” qabilasidan ekanligini aytmoqchi bo‘lsalar, o‘sha odamga nisbatan عبشمي *‘abshamīy* – “Abdu shamslik” sifatini qo‘llaydilar. Shuningdek, hozirgi arab tilida nahtning mavjud to‘rt turi ichida, aynan, nisbiy nahtdan eng ko‘p foydalanilib, bu asosan, zamonaviy terminlarning yasalishida namoyon bo‘ladi. Masalan, برّ *barr* – “quruqlik” va ماء *mā’* – “suv” so‘zlari birikmasiga ـِيّ- *-īy* suffiksi qo‘shilishidan برمائيّ *barmā’īy* – “quruqlik va suvda harakatlanuvchi” sifati yasalib, ushbu sifat harbiy tanklarga nisbatan qo‘llanadi.

2. النحت الفعليّ *al-naḥt al-fi‘līy* – “fe’liy naht”da tugallangan ma’noni ifodalovchi kichik bir gap qismlarining birikishi natijasida faqat

---

[1] عبد المجيد الطيب عمر. منزلة اللغة العربية بين اللغات المعاصرة. مركز البحث و إحياء التراث. – السعودية، ط.02. 1437 ه. – ص. 191.

[2] www.diwanalarab.com. فرهاد ديوسالار. ظاهرة النحت في اللغة العربية، 2010

[3] هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، 2018. – ص. 65.

fe’l so‘z turkumiga oid yangi so‘zlar yasalishi tushuniladi. Masalan, o‘zbek tilidagi “girgitton bo‘lay”, “fidoying bo‘lay” ma’nolarini beruvchi جُعِلْتُ فِداكَ *ju‘iltu fidāka* jumlasi tarkibidagi har ikki qismning birikishi natijasida aynan shu ma’noni kasb etgan جعفل *ja‘fala* fe’li yasaladi.

3. النحت الإسميّ *al-naḥt al-ismīy* – “ismiy naht”. Arab tilidagi ism so‘z turkumiga mansub ikki so‘zning birikishi natijasida yangi so‘zning yasalishi. Yasama so‘z ham, o‘z navbatida, o‘zak vazifasida kelgan so‘zlar mansub bo‘lgan turkumda bo‘ladi. Masalan, “bardoshlilik” ma’nosini birdirgan جلد *jald* so‘zining جمد *jamd* – “muzlash” so‘zi bilan birikishi natijasida جلمود *julmūd* – “qoya” so‘zining vujudga kelishi bunga misol bo‘ladi.

4. النحت الوصفيّ *al-naḥt al-waṣfīy* – “vasfiy naht” turida ikki so‘zning birikishi natijasida sifat turkumiga mansub yangi so‘z yasaladi. Masalan, “kuchli” ma’nosini anglatuvchi ضبطر *ḍibaṭr* so‘zi, aslida, ضبط *ḍabṭ* – “o‘zini boshqarish” hamda ضبر *ḍabr* – “kuchli bo‘lish” so‘zlaridan yasalgan[1].

Bundan tashqari, ba’zi tilshunoslar yordamchi so‘zlar doirasida ham naht usulida so‘z yasalishi mavjudligini ko‘rsatib o‘tadilar. Masalan, لكن *lakin* –“lekin” bog‘lovchisi va أنّ *’anna* –“-ki” yuklamasi birikishidan لكنّ *lakinna* “ammo”, “lekin”, “biroq” ma’nolarini bildiradigan yordamchi so‘zning yasalishi bu turga misol bo‘ladi[2].

3. التوليد التركيبيّ *al-tawlīd al-tarkībīy* – kompozitsiya usulida mustaqil so‘z sifatida qo‘llana oladigan birdan ortiq birlikni qo‘shish orqali[3] “ot+sifat”, “ot+ot” tuzilishga ega qo‘shma so‘zlar yasaladi. Masalan:

“so‘z” – كلمة *kalimah* + “kesishgan” – متقاطعة *mutaqāṭi‘ah* = “krossvord” – كلمة متقاطعة *kalimah mutaqāṭi‘ah*

“ilm” – علم *‘ilm* + “ovoz” – الصوت *al-ṣawt* = “fonetika” – علم الصوت

4. التوليد الدلاليّ *al-tawlīd al-dilālīy* – semantik so‘z yasalishiga majoz (الثورة *al-thawrah* – “mo‘l-ko‘llik” → “inqilob”), ma’noning torayishi (الرائد *al-rā’id* – “yo‘lboshchi” → “mayor”) va kengayishi

---

1 www.diwanalarab.com. فرهاد ديوسالار. ظاهرة النحت في اللغة العربية. 2010

2 www.diwanalarab.com. فرهاد ديوسالار. ظاهرة النحت في اللغة العربية. 2010

3 Хожиев А. Ўзбек тили сўз ясалиши. – Тошкент: Ўқитувчи, 1989. – Б. 98.

(الاستثمار *al-istithmār* – “meva” → “sarmoya”), ma’noning salbiylashuvi (تبغدد *tabaghdada* – “kelib-chiqishi Bag‘doddan bo‘lmoq” → “o‘zini katta tutmoq”), ma’noning ijobiylashuvi (الشاطر *al-shāṭir* – “buzg‘unchi” – “epchil”) kiradi[1].

Yuqorida ko‘rib chiqilgan jarayonlarga bog‘liq bo‘lmagan ravishda, yangi so‘zlarning hosil bo‘lishi tilga tashqi omillar ta’sirida so‘z yasalish jarayoni bilan izohlanib, unga quyidagilar kiradi:

– الاقتراض *al-iqtirāḍ* – chet tilidagi so‘zlarni arab tiliga o‘zlashtirish jarayonini bildiradi. Ushbu jarayonda chet tilidagi so‘z butunlay (shakl va ma’nosi bilan birgalikda), yoki yangi so‘z kirgan tilning morfologik qoidalari bilan uyg‘unlashtirilib yoki to‘g‘ridan-to‘g‘ri tarjima qilingan holda o‘zlashtiriladi. *“Al-iqtirāḍ”*ning “arablashtirish”, “chet tilidan kirgan so‘zlar” kabi turlari mavjud[2].

– التعريب *al-ta’rīb* – so‘zlarni arabiylashtirish jarayonini ifodalaydi. Arab tiliga chet tillaridan kirib kelgan so‘zlarning qisman arabchalashtirilishi, ya’ni mazkur so‘zlarni arabcha modellarga solinishi hamda ularni ushbu til tovushlariga moslashtirilishi orqali yangi so‘zlar hosil qilinishi. Masalan, arab tilida o‘zagi to‘rt harfdan iborat bo‘lgan fe’lning تفعلل *tafa’lala* modeliga solingan فبرك *fabraka* so‘zi “ishlab chiqarmoq”, “uydirma to‘qimoq”, degan ma’nolarni anglatib, bu so‘z ingliz tilidagi “to fabricate” so‘zidan olingan. Arablar asabiy odamga nisbatan هو نرفزني *huwa narfuznīy* – “u asabiy”, deb aytadilar, bu so‘zning fe’l shakli تنرفز *tanarfaza* (*tafa‘lala* modeliga solingan), sifatdosh shakli esa متنرفز *mutanarfiz* ko‘rinishida bo‘ladi. Asabiylikni ifodalovchi bu so‘z asli ingliz tilidagi “nervous” – “asabiy” so‘zining arabcha متفعلل *mutafa‘lil* modeliga solingan ko‘rinishidir[3].

– الدخيل *al-dakhīl* – arab tiliga chet tilidan hech qanday o‘zgartirishlarsiz so‘z olish jarayonini ifodalaydi. Ushbu usulda yasalgan so‘zlar, ular kirib kelgan tilning hech qanday me’yorlariga bo‘ysunmaydi. Masalan, arab tilidagi برفسّور *brufissūr* – “professor”, تكسي *taksī* – “taksi”, ستاد *stād* – “stadion” so‘zlari bunga misoldir[4].

---

[1] مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. 2018 – ص. 27.

[2] فوزية سرير عبدالله. ظاهرة الاقتراض من اللغة العربية (نماذج تطبيقية) // جسور المعرفة. العدد 02/14. س 2018. – ص. 150.

[3] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 177.

[4] مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. 20018 – ص. 97.

Xulosa qilib aytganda, arab tilida soʻz yasash *“al-tawlīd”* va *“al-ishtiqāq”* nomlari bilan atalib, isteʼmol doirasiga koʻra *“al-ishtiqāq”* termini derivatsiya usulida soʻz yasalishiga nisbatan koʻp qoʻllanadi, *“al-tawlīd”* termini esa soʻz yasash jarayoniga xos xususiyatlarni toʻliqroq ochib berishi bilan xarakterlanadi. Klassik davr arab tilshunosligida soʻz yasash turlari, asosan, soʻz tarkibini oʻrganishga koʻra turlarga ajratilgan boʻlsa, zamonaviy davr arab tilshunosligida soʻz tarkibiga nisbatan uning maʼnosi bilan bogʻliq soʻz yasash turlarini oʻrganish ustunlik qiladi.

## 1.2. Arab tilshunoslarining ishtiqoq (derivatsiya) va yasama soʻz masalasiga boʻlgan yondashuvlari

Arab tilida derivatsiya *“al-ishtiqāq”* deb atalib, u “yormoq” degan maʼnolarni bildiruvchi شق *shaqqa* feʼlidan yasalgan (AH, 357)[1]. *“Al-ishtiqāq”* terminiga arab tilidagi izohli lugʻatda quyidagicha taʼrif berilgan:

“al-ishtiqāq biror bir narsaning oʻzagini, asosini yorib, nimanidir olish. Tilda esa soʻzning oʻzagidan yangi soʻz yasashdir”[2].

Arab tilida deyarli barcha soʻzlar derivatsiya usuli orqali yasalib, bunda yangi soʻz uch harfli, baʼzi holatlarda esa toʻrt harfli asosdan yasaladi hamda yasalish xususiyati va gapda bajaradigan vazifasiga koʻra yoki harf (yordamchi soʻzlar) soʻz turkumlariga ajratiladi.

*“Al-ishtiqāq”* termini ikki xil maʼnoga ega boʻlgan. Birinchi holda, soʻzning maʼnosini talqin qilish, uning kelib chiqishini aniqlash, oʻzak va yasama soʻz oʻrtasidagi bogʻliqlikni oʻrganish nazarda tutilgan. Mazkur terminning keyinchalik boshqa maʼnoda qoʻllanilishi esa toʻgʻridan-toʻgʻri yangi leksik maʼnoli soʻzlarni hosil qilish bilan bogʻliq boʻlib, “soʻzning ikkinchi bir soʻzdan soʻz yasovchi va hosilaning oʻrtasidagi shakl va maʼno jihatdan aloqalarini saqlab qolgan holda yasalishini anglatadi”[3].

Arab tilining asosi boʻlmish derivatsiya haqida Sibavayhiyning “الكتاب” *al-Kitāb*[4], Farahidiyning “كتاب العين” *Kitāb al-ʻayn*[5], Aʼlamning

---

[1] АН – “Ан-наъим ул-кабир” арабча-ўзбекча луғати. – Наманган, 2014. – Б. 357.

[2] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 41.

[3] Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Издательство Московского университета, 1975. – С. 57.

[4] سيبويه أبو بشر عمرو بن عثمان. الكتاب. – القاهرة: الخانجي، 1988. – 446 ص.

[5] الخليل بن أحمد الفراهيدي. كتاب العين. – القاهرة: دار مكتبة الهلال، 2007. – 382 ص.

“اشتقاق الأسماء” *Ishtiqāq al-asmā’*, Ibn Manzurning “لسان العرب” *Lisān al-‘arab*[1], Ibn Durayd “الجمهرة” *al-Jamharah*[2], Asma’iy “الاشتقاق” *al-Ishtiqāq*[3], Ibn Jinniy “سر صناعة الإعراب” *Sirr ṣinā‘t al-i‘rāb*[4], Ibn Faris “مقاييس اللغة” *Maqāyīs al-lughah*[5] Abu Ali Forsiyning “التكملة” *al-Takmilah* kabi asarlarida ma’lumotlar berilgan. *“Al-ishtiqāq”* terminiga olimlarning bergan ta’rifini shartli ravishda ikkiga bo‘lish mumkin:

1. Klassik (mumtoz) arab tilshunoslarining derivatsiyaga bo‘lgan yondashuvlari;
2. Zamonaviy arab tilshunoslarining derivatsiya bo‘yicha bildirayotgan fikrlari.

Birinchi guruh olimlari derivatsiya usulida so‘z yasalishining bosh sharti so‘zning ma’no jihatdan yangilanishidir, degan fikrni yoqlab chiqsalar, ikkinchi guruh esa so‘z ma’nosining yangilanishi derivatsiyada muhim emas, degan fikrni aytadilar.

Arab olimlari tomonidan derivatsiya mavzusiga turlicha ta’rif berilgan bo‘lsada, bu ta’riflarni umumlashtirib turuvchi bir jihat – ularning deyarli barchasining zamirida “bir so‘zdan o‘rtadagi ma’no jihatdan bog‘liqlik bo‘lgan holda yangi bir so‘zning yasalishi”, degan mazmun mavjudligi. Misol tariqasida yuqorida nomlari zikr etilgan ba’zi olimlarning mazkur so‘z yasash uslubiga nisbatan bergan ta’riflarini keltirish mumkin. Masalan, Ibn Manzur derivatsiyaga quyidagicha ta’rif bergan:

“Derivatsiya: undagi o‘ng va chap tomonlardan harfdan harfning olinishidir”[6]. Ibn Manzurning ushbu ta’rifini birinchi guruhga mansubdir, sababi unda asosiy e’tibor so‘z qurilishiga qaratilib, ma’no haqida so‘z bormagan.

Ibn Sikkitning quyidagi ta’rifi esa derivatsiyaga nisbatan yondashuvlarning ikkinchi guruhiga mansubdir:

“Derivatsiya bir necha ta’riflar bilan ma’lumdir. Ulardan – ma’no, asliyat va tarkib tuzilishi jihatdan o‘zaro muvofiqlikda, bir shakldan boshqa bir shaklning olinishidir; ikkinchi ta’rif esa harflar, tarkib va

---

1 ابن منظور. لسان العرب. – بيروت: دار صادر، ه. 1414. – 494 ص.
2 ابن دريد. الاشتقاق. – بيروت: دار الجيل، 1991. – 566 ص.
3 عبد الملك بن قريب بن عبد الملك الأصمعي أبو سعيد. اشتقاق الأسماء. – القاهرة: الخانجي، 1994. – 164 ص.
4 أبو أوس إبراهيم الشمسان. كتاب الإبدال إلى الهمزة و أحرف العلة في ضوء كتاب سر صناعة الإعراب لابني جني. – المملكة العربية السعودية، 2002. – ص. 144.
5 أحمد بن فارس بن زكرياء القزويني الرازي أبو الحسين. مقاييس اللغة. – دار الفكر، 2007. – 2981 ص.
6 ابن منظور. لسان العرب. – بيروت: دار صادر، ه. 1414. – 2204 ص.

tuzilish jihatdan farqlanishi sababli asliyat anglatgan ma’noning yanada tugal mazmunni ifodalashiga dalolat qiladi”[1].

Shuningdek, arab tilshunoslaridan Ahmad ibn Foris o‘zining “الصاحبي” *al-Ṣāḥibīy* kitobida القياس *al-Qiyās* “qiyoslash”, “solishtirish” so‘zini derivatsiya ma’nosida keltiradi:

“Biz bugun bir yangi so‘z o‘ylab topa olmaymiz, biz faqatgina ular aytganlarini ayta olib, ular solishtirgan narsalarini o‘zaro qiyoslay olamiz; chunki bunda tilning tanazzulga yuz tutishi hamda undagi haqiqatlarning yaroqsiz bo‘lib chiqishi bordir… Qizig‘i shundaki, til biz ayni damda solishtirayotgan narsaning o‘lchamini olmaydi”[2].

Arab tilshunoslari esa bu mavzuga o‘zgacha tarzda yondashadilar. Derivatsiyaning zamonaviy talqinida so‘z, shakl jihatdan deyarli o‘zgarishga uchramaydi, balki, asosan, ma’no jihatdan o‘zgaradi, yangilanadi.

Ba’zi klassik tilshunoslar derivatsiya usulida so‘z yasalishiga الاستحداث *al-istiḥdāth*[3] – “yangilanish”, الاستئناف *al-isti’nāf*[4] – “qayta boshlash”, الإنشاء *al-’inshā’*[5] – “qurilish”, الأخذ *al-’akhẓ*[6] – “olish” so‘zlarini ham qo‘llaydi.

Zamonaviy davr arab tilshunoslaridan Abulqosim Zajjojiy, Husayn Mursafiy, Abdulloh Amin, Muhammad Siddiq Hasanxonlar ham derivatsiya usulida so‘z yasalishi xususida o‘z fikr-mulohazalarini bildirganlar, jumladan, Abulqosim Zajjojiy derivatesiyani الاستئناف *al-isti’nāf* nomi bilan atab, uni “Derivatsiyaning ma’nosi biror bir narsaning o‘zidan avvalgi narsani yangilab turishidadir”[7], deb ta’riflasa, Ahmad Ibn Hasan unga nisbatan الاقتطاع *al-iqtiṭā‘*, ya’ni “ajratib olish”, “kesib olish” degan ta’rifni qo‘llagan:

“O‘zakning bir bo‘lagini ajratib olinishi (kesib olinishi), undagi harflar tartibi o‘zgarishi va ma’noning ortishi doirasida sodir bo‘ladi”[8].

---

[1] ابن السكيت. إصلاح المنطق. – دار المعار،. – 470 ص.

[2] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 41.

[3] O‘sha manba. – B. 129.

[4] أبو القاسم عبد الرحمان إسحاق الزجاجي. اشتقاق أسماء الله. – بيروت: مؤسسة الرسالة، 1986. – 273 ص.

[5] أبو حيان. ارتشاف الضرب. 1/13. ابن عقيل. شرح تسهيل ابن مالك. 4/82. ابن عصفور الأشبيلي. الممتع في التصريف. – لبنان، 1987. – 44ص.

[6] محمد صديق خان. العلم الخفاق. – ص. 65-66. حاجي خليفة. كشف الظنون عن أسامي الكتب و الفنون. – دار إحياء التراث العربي، 199. – 101 ص.

[7] أبو القاسم عبد الرحمان إسحاق الزجاجي. اشتقاق أسماء الله. – بيروت: مؤسسة الرسالة، 1986. – ص. 273.

[8] ابن الحاجب. الشافية في علمي التصريف و الخط. – المكتبة المكية، 1435 ه. 199/1.

Ali ibn Muhammad derivatsiyani النزع *al-naz‘*, ya’ni “ajratib olish”, “olib qo‘yish” tushunchasi bilan sharhlagan:

“Shaklning farqlanishi hamda o‘zaro ma’no va tarkib jihatdan muvofiq bo‘lishlik sharti bilan bir so‘zning boshqa bir so‘zdan ajratib olinishi”[1].

Zamaxshariy esa derivatsiyani quyidagicha ta’riflagan:

“Derivatsiya ikki so‘zni ma’no jihatdan qamrab olinishidir”[2]. Ya’ni, o‘zak va yasama so‘z o‘rtasida ma’no jihatdan umumiy aloqadorlikning mavjud bo‘lishi.

Derivatsiyaga nisbatan ikkinchi guruh yondashuvi tarafdorlari fikriga ko‘ra, derivatsiya bu so‘zning qaytadan hosil bo‘lishi, yaratilishidir, aynan shu jarayonda uning asosiy maqsadi namoyon bo‘ladi.

Arab tilshunoslari derivatsiyani bir necha tur va guruhlarga bo‘lib ko‘rsatadilar hamda ularni tildagi yangi so‘zlarning hosil bo‘lish jarayoni va xususiyatlarini izohlashini ta’kidlaydilar. Zamonaviy arab tilshunosligida derivatsiya quyidagi to‘rt turga bo‘lib o‘rganiladi:

1. الاشتقاق اللفظي *al-ishtiqāq al-lafẓīy* – leksik derivatsiya;
2. الاشتقاق الدلالي *al-ishtiqāq al-dilālīy* – semantik derivatsiya;
3. الاشتقاق الصوتي *al-ishtiqāq al-ṣawtīy* – fonetik derivatsiya;
4. الاشتقاق الشعبي *al-ishtiqāq al-sha‘bīy* – xalqona derivatsiya[3].

Derivatsiyaning yuqorida keltirib o‘tilgan to‘rt turi ichida leksik va semantik derivatsiya alohida ahamiyat kasb etadi hamda arab tilidagi mavjud so‘zlarning yasalishida, asosan, shu ikki turning ta’siri kuzatiladi.

الاشتقاق اللفظي *al-ishtiqāq al-lafẓīy* – leksik derivatsiya arab tilshunosligida الاشتقاق الصرفي *al-ishtiqāq al-ṣarfīy* – “morfologik derivatsiya”, deb ham atalib, unda o‘zak va yasama so‘z o‘rtasidagi shakl jihatdan bo‘lgan aloqa saqlanib qoladi hamda yasama so‘zlarning ma’nosi tub so‘z anglatgan mazmunga muvofiq keladi. Masalan, كتب *kataba* – “yozmoq”, “yozish” fe’li o‘zagidan yasalgan bir necha so‘zlar olinsa,

كتاب *kitāb* – kitob (AH, 586);

كاتب *kātib* – yozuvchi yoki yozayotgan odam (AH, 586);

مكتوب *maktūb* – “xat” yoki “yozilgan” ma’nosini anglatuvchi majhul nisbat sifatdoshi (AH, 586);

---

[1] علي بن محمد بن علي الزين الشريف الجرجاني. كتاب التعريفات. – مصر، 1931. – 262 ص.
[2] محمود الزمخشري. الكشاف. – بيروت: دار المعرفة، 1/6.
[3] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 303.

كتّاب *kuttāb* – boshlang‘ich maktab (AH, 586).

Ushbu so‘zlar “yozish” harakati bilan uzviy bog‘langan ma’nolarni bildirishi bilan xarakterlanadi.

الاشتقاق الدلالي *al-ishtiqāq al-dilālīy* – semantik derivatsiyada yangi hosil bo‘lgan so‘zlarning anglatayotgan ma’no-mazmuni muhim ahamiyatga ega bo‘lib, bunda bir o‘zakdan olingan yasama so‘z butunlay yangi ma’noni kasb etadi. Ya’ni, so‘z shakl emas, balki ma’no jihatdan o‘zgarib boradi. Derivatsiyaning bu turiga paronimlik, أضداد *aḍḍod* kabi hodisalar kiradi. Shuni ta’kidlab o‘tish joizki, so‘nggi yillarda aynan الدلالة *al-dilālah* – semantika arab tilshunoslarining e’tibor markazida bo‘lib, mazkur yo‘nalish bo‘yicha yozilayotgan ilmiy ishlar ko‘lami ham kengaymoqda.

Arab tilidagi أضداد *aḍḍod* so‘zlar deyilganda, bir vaqtning o‘zida bir-biriga qarama-qarshi ma’no anglatadigan so‘zlar[1] tushuniladi. Masalan:

السدفة *al-sudfah* – qorong‘ulik va yorug‘lik;

الجون *al-jawn* – qora va oq;

السر *al-sirr* – yashirilgan va oshkora qilingan (narsa);

الصريم *al-ṣarīm* – kun va tun[2].

الاشتقاق الصوتي *al-ishtiqāq al-ṣawtīy* – fonetik derivatsiyada esa ohang, tovush, taqlid bilan bog‘liq yangi so‘zlarning yasalishi nazarda tutiladi. Masalan, biror-bir tovushning takrorlanishi yoki uning talaffuz etilishini ifodalovchi fe’llar hamda otlar mazkur turga misol bo‘ladi[3]. Masalan:

أفف فلان، رجل أفّاف *’affafa fulān, rajul ’affāf* – falonchi uf tortdi, ko‘p uf tortuvchi kishi[4];

رجل تأتاء *rajul ta’tā’ –tā* harfini yaxshi talaffuz qila olmaydigan kishi[5];

الثعثعة *al-tha‘tha‘ah* – so‘zlayotganda *thā* va *‘ayn* harflarini yaxshi talaffuz qila olmaslik[6];

الجهجهة *al-jahjahah* – urushda qahramonlarning qichqirishi[7];

---

1 محمد بن القاسم ابن الأنباري. الأضداد في اللغة. – المكتبة الأزهرية، 2014. – ص. 2.

2 www.diwanalarab.com . الأضداد. بقلم فاروق مواسي. 206

3 محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص.52 .

4 ابن المنظور. لسان العرب. – بيروت: دار صادر، - 1414 ه. – ص. 96.

5 ابن المنظور. لسان العرب. – بيروت: دار صادر، - 1414 ه. – ص.119.

6 ابن سيده. المخصص. – بيروت: دار إحياء التراث العربي، - 1996. – ص. 123.

7 O‘sha manba. – B. 124.

حأحأ بالتيس أو بالكبش *ḥa'ḥa' bit-tays ‘aw bil-kabsh* – echki yoki qo‘yni chaqirmoq[1].

الاشتقاق الشعبي *al-ishtiqāq al-sha‘bīy* – “xalq etimologiyasi”[2]da ko‘pincha xalq tomonidan ajnabiy hisoblangan so‘zlar o‘zlashtirilib, ularning shakli o‘zgartirilib, yangi ma’no-mazmun kasb etgan holda qaytadan hosil bo‘ladi[3]. Qizig‘i shundaki, bunday so‘zlarni butun xalq ommasi amalda qo‘llab, o‘sha yangi so‘zning asli o‘z ona tillaridagi biror bir so‘zga borib taqaladi, deb o‘ylaydilar. Misol uchun, arab tilida mavjud bo‘lgan لقمة القاضي *luqmat al-qāḍī* – “qozi luqmasi” iborasini olaylik, ushbu ibora arab xalqlari orasida keng tarqalgan shirinlik nomi bo‘lib, o‘z-o‘zidan nima uchun u bunday nom bilan atalgan, degan savol yuzaga keladi. Qadimda Misrda yashagan turklar bu shirinlikni لقمة القادين *luqmat al-qādīn*, deb ataganlar, القادين *al-qādīn* so‘zi esa turk tilida “xonim”, “ayol”, degan ma’nolarni anglatadi. Ayol og‘zining nihoyatda bejirim va kichik bo‘lishi go‘zallik ramzlaridan sanalib, unga faqatgina shunday hajmdagi luqmaning sig‘ishi mumkin bo‘lgan. Shu sababdan ham, bu shirinlik dastlab لقمة القادين ya’ni “xonim luqmasi”, deb atalgan. Misrliklar bu yangi iborani ilk bora eshitganlarida esa talaffuzini aniq idrok etmaganlar. Ana shu tarzda, mazkur shirinlik nomi arab tiliga moslashtirilib, arablar tomonidan qo‘llana boshlagan[4].

Yuqorida sanab o‘tilganlar zamonaviy arab tilshunosligida derivatsiya usulida so‘z yasash turlari sifatida qayd etilsa, klassik arab tilshunosligida esa ibn Jinniy tomonidan ko‘rsatilgan turlar derivatesiyaning turlari sifatida qayd etiladi va o‘z navbatida, bu turlar zamonaviy arab tilshunoslari tomonidan الاشتقاق اللفظي *al-ishtiqāq al-lafẓīy* – “leksik derivatsiya” doirasida o‘rganiladi. Ibn Jinniy tomonidan ko‘rsatilgan derivatsiya turlarida so‘z yasalish jarayonlari bir o‘zak doirasida bo‘lib, mazkur guruhlar o‘zakning shakllanish xususiyatlariga ko‘ra bir-biridan farqlanadi. Klassik davr arab tilshunoslaridan bo‘lgan Ibn Jinniy derivatsiyani ikki – katta va kichik derivatsiyaga bo‘lgan

---

[1] ابن المنظور. لسان العرب. بيروت: دار صادر، - 1414 ه. – ص.133 .
[2] www.bigenc.ru Народная этимология. Большая российская энциклопедия.
[3] عبد الله أمين. الاشتقاق. – القاهرة: الخانجي، 2000. – ص .35 .
[4] Muhammad Zaki Masykur. الاشتقاق و تعليمها في المفردات. Al-Af’idah. Vol.3, №2. September, 2009. – 22 P.

bo‘lsa[1], zamonaviy davr tilshunoslaridan biri Ahmad Amiyn uni quyidagi to‘rt guruhga bo‘lib o‘rganadi[2]:

1. الاشتقاق الصغير *al-ishtiqāq al-ṣaghīr* (“kichik derivatsiya”), unda so‘z yasalish jarayoni morfologik doirada amalga oshadi, shuningdek, uni الاشتقاق الصرفي *al-ishtiqāq al-ṣarfīy* (morfologik so‘z yasalishi) nomi bilan ham ataydilar. So‘z yasashning bu usuli, asosan, fe’l, nisbatan kam hollarda ot turkumi doirasida sodir bo‘lib, uch yoki to‘rt harfli o‘zakdan fe’l va uning hosila boblari, aniq va majhul nisbat sifatdosh shakllari, sifat, sifatning qiyosiy-orttirma darajasi, sifatning mubolag‘a shakli, qurol otlari, zamon va makon otlari turkumiga mansub so‘zlar yasaladi[3]. Masalan, مشى *mashá* fe’li lug‘atda “yurmoq”, “yurish” degan ma’nolarni bildiradi, ushbu fe’lning o‘zak tarkibidan joy olgan *mīm, shīn* va *yā* harflari asosida quyidagi so‘zlar yasaladi:

مشى مشيا *mashá mashyan* – “to‘xtamasdan piyoda yurmoq” ma’nosini beruvchi ushbu birikma tarkibidagi dastlabki مشى *mashá* – “yurmoq” so‘zi fe’l turkumiga mansub, ikkinchi مشي *mashyun* so‘zi esa “yurish” ma’nosini berib, masdar, ya’ni ish-harakat nomini ifodalaydi.

هو ماش *huwa māshin*, bu gapni ikki xil tarjima qilsa bo‘ladi: 1) U piyoda (odam); 2) U yurib ketayapti. Tarjimada “piyoda” hamda “yurib ketayapti” ma’nolarini beruvchi ماش *māshin* so‘zi, zamirida hozirgi-kelasi zamon fe’li ma’nosi mavjud bo‘lsa ham, arab tilida aniq nisbat sifatdosh (اسم الفاعل *ism al-fā’il*), deb qayd etiladi. Bunga sabab, arab tili grammatikasida sifatdoshning bu turi ish-harakatning bajaruvchisiga yoki ish-harakatning ayni damda amalga oshirilayotganligiga ishora qiladi. Bu so‘zning qaysi ma’noni anglatishini so‘zning tanvin (so‘z oxirining “n” tovushiga tugashi) olish yoki olmasligi belgilaydi.

مشّاء *mashshā’* – ko‘p piyoda yuruvchi odam (arab tilida aniq nisbat sifatdoshining mubolag‘a shakli – صيغة المبالغة لاسم الفاعل *ṣīghat al-mubālaghah lism al-fā‘il*). Sifatdoshning bu shakli ikkinchi o‘zak harfni tashdidlash-ikkilantirish orqali yasaladi.

هذا ممشى الناس إلى الحديقة *hādhā mamshá al-nās ’ilá al-ḥadīqah* – bu odamlarning park tomon bo‘lgan yo‘lagi.

---

[1] ابن جني. الخصائص. – القاهرة: الهيئة العامة لقصور الثقافة، 2006. – ص. 69.

[2] مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. 2018 – ص. 37.

[3] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 42.

Ushbu gap tarkibidagi ممشى *mamshán* so‘zi o‘rin va payt nomini bildiruvchi ot (اسما المكان و الزمان *ismā al-makān wa-al-zamān*) bo‘lib, bunday otlar o‘zak harflarni مفعل *maf‘al* yoki مفعلة *maf‘alah* modellariga solish orqali yasaladi.

فلان أمشى من فلان *fulān ’amshá min fulān* – falonchi falonchidan ko‘ra yurishga qodirroq yoki ko‘proq yuradi.

Bu gapda ajratib ko‘rsatilgan أمشى *’amshá* so‘zi arab tilida sifatning orttirma darajasini bildiradi (اسم التفضيل *ism al-tafḍīl*) va u o‘zak harflarni أفعل *’af‘al* modeliga solish orqali yasaladi.

هذه ممشاة الطفل لتلك التي يتعلم المشي بالاستناد عليها *hādhihi mimshāt al-ṭifl li-tilka al-latī yata’llam al-mashy bi al-’isnād ’alayhā* – Bu suyanish orqali yurishni o‘rganayotgan qizchaning belanchagi.

Ushbu gapda ممشاة *mimshāh* so‘zi o‘zak harflarni مفعلة *mif’alah* modeliga solish orqali yasalgan bo‘lib, u qurol otlari (اسم الآلة *ism al-ālah*) guruhiga kiradi.

هذه مشية معجب *hādhihi mishyat mu’jab* – bu hayratda qolgan (odam) ning qadam tashlashi.

Gapda ajratib ko‘rsatilgan so‘z arab tilida اسم هيئة *ism hay’ah* yoki مصدر هيئة *maṣdar hay’ah* deb nomlanib, bunday turkumga kiruvchi so‘zlar fe’lning ayni o‘zagini فِعْلَةٌ *fi‘lah* yoki فَعْلَةٌ *fa‘lah* modeliga solish orqali yasaladi hamda bunday so‘zlar ma’noni yanada oshirib ko‘rsatish uchun qo‘llanadi.

Yuqorida ko‘rsatilgan hosila so‘zlar fe’l o‘zakdan yasalgan bo‘lib, ot turkumiga mansub o‘zakdan yasaluvchi yasama so‘zlarga quyidagilar misol bo‘ladi:

البطن *al-baṭn* – “qorin” so‘zidan yasalgan yangi so‘zlar (AH, 54):

بُطِنَ *buṭina* – uning qorni og‘ridi (ot→fe’l) (AH, 54);

مبطون *mabṭūn* – qorni og‘rigan (ot→sifatdosh) (AH, 54);

بَطِنَ *baṭina* – to‘yganidan qorni kattalashmoq (ot→fe’l) (AH, 54);

بطِنٌ *baṭin* – qorni katta odam (ot→sifat) (AH, 54);

مبطان *mibṭān* – o‘zini ovqat yeyishdan to‘xtata olmaydigan odam (ot→shaxs oti) (AH, 54);

بطين *baṭīn* – katta qorinli (ot→sifat) (AH, 54);

مبطّن *mabṭin* – kichik qorinli (ot→sifat) (AH, 54);

بَطَنَهُ *baṭanahu* – uning qorniga urdi (ot→fe’l) (AH, 54).

2. الاشتقاق الكبار *al-ishtiqāq al-kubār* – "leksik metateza". Derivatsiyaning mazkur turi ilk marotaba Farahidiy tomonidan qayd etilgan bo'lib[1], ushbu jarayonda bir so'zning yasalishi ikkinchi so'zning tub negizi tarkibiga kiruvchi undoshlar o'rnini o'zgartirish orqali sodir bo'ladi. Bunda harflar va ma'nolarning o'xshashligi saqlab qolinadi[2]. Mazkur tur Farahidiyning "كتاب العين" *Kitāb al-'ayn* lug'atida alohida ko'rsatilgan. Misollar:

حمد – مدح *ḥamida - madaḥa* – maqtamoq;

غرب – غبر *gharaba - ghabara* – ketmoq;

يئس – أيس *ya'isa - 'ayisa* – umidsizlanmoq;

سكب – سبك *sakaba - sabaka* – quymoq;

زعبق - بعزق *za'baqa - ba'zaqa* – sochmoq[3];

بضع - بعض *biḍ'un - ba'ḍun* – ma'lum miqdor;

خليع – خيلع *khayla' – khalya'* – bo'ri[4].

3.الاشتقاق الكبير *al-ishtiqāq al-kabīr* – "leksik subtitutsiya" ("katta derivatsiya"), mazkur guruhda o'zak tarkibidagi birinchi tovushni talaffuz jihatdan shu tovushga yaqin boshqasiga almashtirish orqali yangi so'zlar yasaladi[5]. Kengroq qilib aytganda, bu turga boshqa so'zlardan o'zgarmas undoshlari o'xshash bo'lgan, negizdosh undoshlarning birini almashtirish yo'li bilan yasalgan so'zlar kiradi. Bu ko'proq o'zlashtirilgan so'zlarda uchraydi. Ushbu qoidaga ko'ra yasalgan, tovush shakli va ma'no jihatidan bir-biriga yaqin juft so'zlar o'zaro aloqador deb talqin etiladi. Masalan:

جدف/جدث *jadaf/jadath* – qabr/go'r;

نهق *nahiqa* – ma'ramoq/ نعق *na'aqa* – qichqirmoq;

سدل *sadala* – sochni yoymoq/ سدر *sadara* – hijolat tortmoq[6].

Ibn Jinniy o'zining "كتاب الإبدال" *Kitāb al-ibdāl* asarida mazkur nazariyani fonetik jihatdan asoslab bergan. Olim, agarda ikki turli xil tovush maxraji yoki tovush sifati jihatidan bir-biriga yaqin bo'lsa,

---

[1] Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Издательство Московского университета, 1975. – С. 57.

[2] عبد الله أمين. الاشتقاق. – القاهرة: الخانجي، 2000. – ص.373 .

[3] Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Издательство Московского университета, 1975. – С. 57.

[4] عبد الله أمين. الاشتقاق. – القاهرة: الخانجي، 2000. – ص-119 ، -283-285، 133.

[5] O'sha manba. – B. 331.

[6] Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Издательство Московского университета, 1975. – С. 57.

bunday so‘zlarni تعاقب الألفاظ لتعاقب المعاني *ta‘āqub al-’alfāẓ li ta‘āqub al-ma‘ānī* – “Ma’nolar ketma-ketligida so‘zlarning almashinuvi” bobiga kiritgan. Quyida ba’zi misollarni ko‘ramiz:

“العلّوز *al-‘illawz* inson boshidan o‘tkazuvchi uyqusizlik, fahm-farosatsizlik, yengil tabiatlikni bildiradi; ular العلّوص *al-‘illawṣ* deb, insonning uyqusiz bo‘lib, bukchayib qoladigan darajada och qolishiga aytganlar; dastlabki so‘z ع *‘ayn*, ل *lām*, ز *zāy* harflaridan tashkil topgan bo‘lgan bo‘lsa, bunisi ع *‘ayn*, ل *lām*, ص *ṣād* harflaridan iboratdir, *zāy* harfi esa *ṣād* ning opasidir. Agarda ushbu ikki misol sharhlansa, العلّوز *al-‘illawz* hamda العلّوص *al-‘illawṣ* so‘zlari umumiy “uyqusizlik” ma’nosini kasb etsada, biroq العلّوز *al-‘illawz* ga nisbatan العلّوص *al-‘illawṣ* so‘zi qattiq ochqolganidan uxlash xayoliga ham kelmaydigan inson holatini ifodalaydi”[1].

4. الاشتقاق الكبار *al-ishtiqāq al-kubbār* (“katta derivatsiya”) ikki yoki undan ortiq so‘zlarni biriktirish orqali yangi so‘z yasash, ya’ni nahtni bildiradi. Shuningdek, ba’zi zamonaviy tilshunoslar mazkur turni alohida so‘z yasash usuli sifatida qayd etib, uni derivatsiya turlari doirasiga kirgizmaydilar, ba’zilari esa arab tilidagi الإتباع *al-’itbā‘* – “juft so‘zlarning yasalishi”ni derivatsiyaning beshinchi guruhi sifatida ko‘rsatadi[2]. Arab tilida juft so‘zlar bir o‘zakni qayta takrorlab, uning ikkinchi o‘zak tarkibidagi birinchi harfni “b”ga o‘zgartirish orqali yasaladi. Masalan:

حياك الله و بياك *ḥayyāka Allāh wa bayyāka* – Alloh umringni uzoq qilsin!

حسن بسن *ḥasan basan* – yaxshi;

كثير بثير *kathīr bathīr* – ko‘p;

خلطة بلطة *khalṭah balṭah* – tartibsiz[3].

Arab tilida derivatsiya usulida hosil bo‘lgan yangi so‘zlar “mushtaqqotlar” (“yasama so‘zlar”), deb ataladi. Uch harfli bo‘lgan yasama so‘zlarning ko‘pchilik qismi kengaytirilgan asosga, to‘rt

---

[1] أبو أوس إبراهيم الشمسان. كتاب الإبدال إلى الهمزة و أحرف العلة في ضوء كتاب سر صناعة الإعراب لابني جني. – المملكة العربية السعودية، 2002. – ص. 144.

[2] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 41.

[3] O‘sha manba, - B. 41.

harflilari esa sodda asosga ega bo‘ladi[1]. Derivatsiya usulida yangi so‘zlarni yasash jarayoniga nisbatan quyidagi shartlar qo‘yiladi:

1. O‘zak va yasama so‘z tarkibidagi asliy harflarning bir-biriga o‘xshash bo‘lishi;

2. O‘zak va yasama so‘z tarkibidagi asliy harflar joylashish tartibining bir-biriga muvofiqligi;

3. O‘zak va yasama so‘zning ma’nolaridagi o‘zaro mutanosiblik[2].

Arab tilshunosligida o‘zak va yasama so‘z bahs-munozarali masala bo‘lib, olimlar yasama so‘zlarning masdar yoki fe’ldan yasalganligi borasida hanuz aniq bir to‘xtamga kelmaganlar. Zamonaviy arab tilshunoslari olimlarning bu borada bildirgan fikrlarini to‘rt guruhga bo‘ladilar:

1. Basra tilshunoslik maktabi vakillari fikriga ko‘ra, yasama so‘zlar masdardan yasaladi;

2. Kufa tilshunoslik maktabi vakillari fikriga ko‘ra, yasama so‘zlar fe’ldan yasaladi;

3. Ba’zi olimlar fikriga ko‘ra, sifatlar fe’ldan yasaladi;

4. Arab tilshunosi Abu Bakr bin Talha fe’l ham, masdar ham tub so‘z bo‘lib, u ikkisi boshqa hech narsadan yasalmaydi[3].

Har bir fikr tarafdorlari yasama so‘zning o‘zagi borasida o‘z dalil-isbotlarini keltiradilar, ammo bugungi arab tilshunoslari tomonidan Basra tilshunoslik maktabi vakillari bildirgan fikr ko‘proq ma’qullanadi.

Arab tilida o‘zak va yasama so‘z tuzilishi jihatidan muayyan farqlarga ega bo‘lib, klassik tilshunoslardan Abu Hayyan va Suyutiy o‘zakning yasama so‘zdan farqlanuvchi asosiy jihatlarini ajratib ko‘rsatganlar[4]:

– O‘zakning yopiq bo‘g‘inli ikkinchi harfini “a”, “i”, “u” qisqa unlilaridan biri bilan ochiq bo‘g‘inga aylantirish orqali so‘z yasalishi[5]. Masalan, علم *‘ilmun* – ilm → عَلِمَ *‘alima* – bilmoq.

– O‘zakka affiks vazifasida keluvchi harflardan birini qo‘shish orqali so‘z yasalishi: حسن *ḥasuna* – yaxshi bo‘lmoq → أحسن *aḥsan* – eng yaxshi;

---

[1] Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Издательство Московского университета, 1975. – С. 57.

[2] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 28.

[3] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع. 2003. – ص. 380.

[4] عبد الرحمان السيوطي جلال الدين. كتاب همع الهوامع في شرح جمع الجوامع. – الكويت، 1980. – ص. 331.

[5] Izoh 2.: Arab tilshunosligida “harakat” “a” *fatḥah*, “i” *kasrah*, “u” *ḍammah* qisqa unli tovushlarini ifodalovchi termin sifatida talqin etiladi.

– Ba’zi holatlarda yasama so‘z o‘zining tarkibidagi bir qisqa unli va bir harfning mavjudligi bilan o‘zakdan farqlanadi: قرأ *qara’a* – o‘qimoq → قارئ *qāri’un* – o‘quvchi;

– Fe’l o‘zakdan hosil bo‘lgan yasama so‘zlar ikkinchi harfining qisqa unlisiz bo‘lishi bilan o‘zakdan farqlanadi, sababi arab tilida fe’llarning ikkinchi o‘zak harfi doimo qisqa unli bilan bo‘ladi: فَرَسَ *farasa* – atrofga qaramoq → فَرْسٌ *farsun* – sipoh;

– O‘zak tarkibida bo‘lgan bir harfning yasama so‘zda bo‘lmasligi, masalan: نبات *nabātun* – o‘simlik;

– O‘zak tarkibidagi bir qisqa unli va harfning yasama so‘z tarkibida bo‘lmasligi: نزوان *nazawān* – “sakrash” harakat nomidan نزا *nazā* –“sakramoq” fe’li yasalganda, o‘zak tarkibidagi oxirgi *alif* va *nūn*ning olib tashlanishi bu holatni ifodalaydi;

– So‘z yasalish jarayonida o‘rta o‘zak harfida mavjud bo‘lgan qisqa unlining yasama so‘zda bo‘lmasligi hamda unga yana bir affiks vazifasidagi harfning qo‘shilishi bilan kuzatiluvchi farqlanish: غَضَبٌ *ghaḍabun* – g‘azablanish → غَضْبَى *ghaḍbá* – g‘azabnok.

– O‘zak tarkibidagi bir qisqa unli va harf o‘rniga boshqa bir qisqa unli va harfni qo‘shish, masalan, اِسْتَنْوَقَ *istanwaqa* – “urg‘ochi tuyaga o‘xshagan bo‘lmoq” fe’li نَاقَةٌ *nāqah* – “urg‘ochi tuya” ot o‘zagidan yasalib, o‘zak tarkibidagi *nūn* “a” qisqa unlisini olgan bo‘lsa, yasama so‘zda o‘z bu unlisini yo‘qotib, sukunlanadi; o‘zakning ikkinchi harfi yopiq bo‘g‘in ko‘rinishda bo‘lsa, yasama so‘zda u “a” qisqa unlisini olgan. Yasama so‘z yasalayotganida unga affiks vazifasida keluvchi *alif*, *sīn* va *tā* harflari birikmasidan tuzilgan است- *ista*- prefiksi qo‘shilgan.

– O‘zak tarkibiga kiruvchi bir qisqa unlining yasama so‘zda bo‘lmasligi, shuningdek, yangi so‘zga yana bir harf va qisqa unlining qo‘shilishi:

ضَرْبٌ *ḍarbun* – “urish” o‘zagidan اِضْرِبْ *iḍrib* – “ur” fe’lining buyruq mayli shakli yasalayotganda o‘zakning birinchi harfi *ḍād* “a” unlisini yo‘qotib sukunlanadi hamda yasama so‘zi boshiga vaslali *alif*, ikkinchi o‘zak harf *rā* “i” qisqa unlisini oladi;

– So‘z yasalishi jarayonida yasama so‘zda o‘zak tarkibidagi bir harfning olib tashlanib, unga ikkinchi harfning qo‘shilishi: رِضاعَةٌ *riḍā‘ah* – “emizish” harakat nomidan yasalgan راضع *rāḍi‘un* – “emizikli” yasama so‘zi o‘zakning *ḍād* harfidan keyin turgan *alif* ning olib tashlanib, uning *rā* harfiga *alif* ning qo‘shilishi bilan farqlanadi;

– O‘zak tarkibidagi bir harfning olib tashlanishi evaziga yasama so‘zga boshqa bir harf va qisqa unlining qo‘shilishi: خَوْفٌ *khawfun* – “qo‘rqish” so‘zining ikkinchi harfi olinib, uning o‘rniga *alif* va “a” qisqa unlisining qo‘shilishidan خاف *khāfa* – “qo‘rqmoq” fe’li yasaladi;

– O‘zakka tegishli bir qisqa unli va harfning olib tashlanishi va unga bir qisqa unlining qo‘shilishidan yangi so‘z yasalishi: وَعْدٌ *wa’dun* – “va’da berish” harakat nomidan yasalgan عِدْ *‘id* – “va’da ber” fe’li o‘zakdan *wāw* va unga tegishli qisqa *“a”* unlisini olib, ikkinchi harfga “i” qisqa unlisini qo‘yish bilan farqlanadi;

– So‘z yasash jarayonida o‘zakning bir qisqa unlisi va harfini olib tashlanishi hamda yasama so‘zga bir harfning qo‘shilishi bilan sodir bo‘ladigan farqlanish: فَخَارٌ *fakhārun* – “faxrlanish” o‘zagidan yasalgan فاخر *fākhara* – “faxrlanmoq” fe’li ikkinchi o‘zak harfining “a” qisqa unlisi va undan keyin turgan *alif* ning olib tashlanib, birinchi o‘zak harfdan keyin *alif* ni qo‘shilishi bilan farqlanadi[1].

Arab tilidagi yasama so‘zlar hosil bo‘lish davriga ko‘ra, avvaldan mavjud bo‘lgan, hamda vaqt o‘tishi bilan odamlarning kundalik ehtiyojlari natijasida yasalgan yangi hosila so‘zlarga bo‘linib, bu haqida arab tilshunosi M.H.Jabal shunday deydi:

“Birinchisi, meros bo‘lib qolgan lug‘atlardagi odatiy yasama so‘zlar bo‘lib, ulardan ba’zilari haqiqatdan ham qo‘llanib kelmoqda, ikkinchisi esa mutlaqo yangi so‘zlar bo‘lib, ular biz hozirda nazarda tutib qo‘llayotgan ma’nolarga avvaldan ega bo‘lmagan. Birinchi guruhda so‘z yasalish munosabatlari ikki so‘z o‘rtasida cheklanganlik bilan ifodalanadi, bu guruhga mansub yasama so‘zlar qadimdan lug‘atlarda mavjud. Ikkinchisi mutlaqo yangi yasalgan so‘zlardir. Ulardan ba’zilari ushbu kitob muallifi tomonidan hosil qilingan bo‘lsa, boshqalari zamonaviy asbob-anjomlarning paydo bo‘lish jarayonida tilda vujudga kelgan”[2].

Birinchi guruh toifasiga kiruvchi, lug‘atlar orqali avloddan avlodga o‘tib kelayotgan yasama so‘zlar qadimdan mavjud bo‘lib, unga quyidagi yasama so‘zlar kiradi:

1. Fe’llarning yasama shakllari – uch o‘zak undoshdan iborat fe’l tarkibidagi u yoki bu undoshni ikkilantirish, biror noo‘zak undoshni kiritish yo‘li bilan yasaluvchi fe’l shakli[3];

---

[1] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 381.

[2] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 16.

[3] Иброҳимов Н., Юсупов М. Араб тили грамматикаси. 1 жилд. – Тошкент, 1997. – Б. 79.

2. Aniq nisbat sifatdoshi – birinchi bob fe’lidan فاعل *fā‘il* modeli asosida hosil bo‘ladi va fe’ldan anglashilgan ish-harakatning bajaruvchisi (subyekti)ni bildiradi[1];

3. Majhul nisbat sifatdoshi – birinchi bob fe’lidan مفعول *maf‘ūl* modelida hosil bo‘ladi va fe’l ifodalagan ish-harakat obyekti bo‘lgan predmetni yoki o‘sha ish-harakat natijasida hosil bo‘lgan natijani (ish-harakat natijasini) bildiradi[2];

4. Aniq nisbat sifatdoshiga o‘xshash sifat – uch o‘zak undoshli fe’l yoki uning masdaridan yasaluvchi sifat[3], u o‘zbek tilidagi sifat so‘z turkumiga to‘gri keladi;

5. Sifatning qiyosiy-orttirma nisbatlari – uch o‘zak undoshli fe’lning أفعل *’af‘al* yoki أفعل من *’af‘al min* modeliga qo‘yib hosil qilinadigan shakli;

6. O‘rin va payt nomlari – ish-harakatning bajarilish o‘rni yoki paytini bildiruvchi so‘zlar;

7. Aniq nisbat sifatdoshining mubolag‘a shakli – ish-harakatning sodir bo‘lish jarayonida ma’noning kuchayishiga ishora qiladi va u ko‘pincha o‘zbek tilidagi sifat, ba’zi hollarda ot so‘z turkumiga to‘gri keladi;

8. Qurol otlari – ish-harakatni amalga oshirish vositasini bildiruvchi otlar[4].

Ushbu guruhga kiruvchi yangi so‘zlar, arab tilining “sarf ilmi” (“morfologiya”) qonuniyatlari asosida muayyan bir fe’l o‘zagidan yasaladi. Arab tilida shakl yasovchi va so‘z o‘zgartuvchi affikslar yordamida yasalgan fe’l so‘z turkumiga mansub so‘zlar ham yasama so‘z sifatida qayd etilib, fe’l turkumidagi yasama so‘zlarda yangi ma’noli so‘zning yasalishi, ko‘proq hosila boblarida kuzatiladi. Masalan, فتح *fataḥa* – “ochmoq” fe’li o‘zagidan quyidagi so‘zlar yasaladi:

يفتح فتحا *yaftaḥu fatḥan* – U yoriqni ochayapti

Mazkur jumlada, arab tilidagi “ochmoq” fe’li o‘zagidan yasalgan ikki yasama so‘z bor bo‘lib, birinchisi hozirgi-kelasi zamon fe’li modeli shaklida turgan يفتح *yaftaḥu* – “ochayapti” fe’li, ikkinchisi فعل *fa‘lun* modeli masdari shaklida turgan فتح *fatḥun*– “yoriq” so‘zidir.

[1] O‘sha manba. – Тошкент, 1997. – Б. 147.
[2] O‘sha manba. – Тошкент, 1997. – Б. 148.
[3] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 496.
[4] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 37.

فتّح الأبواب أو الأكياس تفتيحا *fattaḥa al-'abwāb 'aw-al-'akyās taftīḥan* – U eshiklarni yoki qoplarni bir necha marotaba ochdi

Ushbu jumlada ham ikkita yasama so'z mavjud: فتّح *fattaḥa* hamda تفتيح *taftīḥun* so'zlari. فتّح so'zi fe'lning ikkinchi o'zak harfini ikkilantirish orqali yasaluvchi ikkinchi hosila bob fe'li shaklida turgan bo'lib, ushbu bobga tegishli fe'llar, odatda, to'xtamasdan qayta-qayta yoki bir necha marotaba amalga oshirilgan hatti-harakatni bildiradi. Mazkur fe'lning anglatgan "bir necha marotaba ochdi" ma'nosi ham bu holatga misoldir. Jumladagi ikkinchi yasama so'z, ayni shu ikkinchi bobda turgan فتّح *fattaha* fe'lining masdar shakli bo'lib, u aslida "qayta-qayta ochish" ma'nosini bersada, fe'l anglatgan ma'noni kuchaytirish uchun mutlaq masdar shaklida kelgan.

مفتّح *mufattiḥun* – bir necha marotaba ochuvchi (odam);

مفتِّح *mufattiḥun* so'zi ikkinchi bob fe'lining مفعّل *mufa''il* aniq nisbat sifatdoshi modeli asosida yasalgandir. U matnda qanday ma'noda kelishiga qarab "ochuvchi", yoki hozirgi-kelasi zamon fe'li ma'nosidagi "ochayapti" ma'osini bildiradi.

مفتّح *mufattaḥun* – (bir necha marotaba) ochilgan;

مفتَّح *mufattaḥun* so'zi esa ikkinchi bob fe'lining مفعّل *mufa''alun* majhul nisbat sifatdoshi modeli asosida yasalgan. Hosila boblarining aniq va majhul nisbat sifatdoshlari bir-biridan faqatgina ikkinchi o'zak harfning -َ *fatḥah* (qisqa "a" tovushi) yoki-ِ *kasrah* (qisqa "i" tovushi)dan birini olishiga qarab farqlanadi.

Shunisi ahamiyatliki, ikkinchi bobga tegishli yasama so'zlarning lug'atlardagi tarjimasida ushbu bob uchun xarakterli bo'lgan "qayta-qayta", "bir necha marotaba" ma'nolarini alohida tarjima bilan ketirilgani kuzatilmaydi. Balki, ular bildirgan eng asosiy ma'nogina ko'rsatiladi.

تفتّحت الابواب تفتحا *tafattaḥat al-'abwāb tafattuḥan* – Eshiklar sharaqlab ochildi.

Mazkur jumladagi birinchi yasama so'z muannas jins shaklida turgan تفتّحت *tafattaḥat* fe'li bo'lib, ushbu fe'l arab tilidagi تفعّل *tafa''la* beshinchi bob fe'li modeli asosida yasalgan. Ushbu bobga tegishli o'ziga xos jihat, ularning o'zlik nisbati ma'nosini berishi bilan xarakterlanadi. Mazkur bobda, o'tgan zamon shaklida turgan fe'lning ikkinchi o'zak harfini *ḍammah* ("u" tovushi), oxirgi qisqa unlisini -ٌ *tanvin ḍammah* ("un" tovushi)ga o'zgartirish orqali beshinchi bob fe'li masdari yasaladi. Jumladagi تفتح *tafattaḥa* so'zi masdar vazifasida kelmoqda. Ammo fe'l

bilan bir xil o‘zak harflardan yasalgan masdarlar jumlada tushum kelishigida kelsa, ular ma’noni kuchaytirishga xizmat qiluvchi mutlaq masdar ma’nosida keladi. Yuqorida misol tariqasida arab tilida keltirib o‘tilgan jumladagi تفتحا *tafattuḥa* mutlaq masdari o‘zbek tiliga ma’noni kuchaytirib ko‘rsatish uchun “sharaqlab”, deb tarjima qilingan.

افتتح بابا في الجدار، أي اجتهد حتّى فعل ذلك *iftatiḥ bāban fi al-jidār, ay ijtahid ḥattá fa‘l hādhā* – Devordagi eshikni och, ya’ni ochguningga qadar harakat qil (o‘zing uchun harakat qilib och)

Arabcha jumlada ajratib ko‘rsatilgan افتتح *iftatiḥ* so‘zi فتح *fataḥa* – “ochmoq” fe’lining hosila boblaridan biri bo‘lgan sakkizinchi bob fe’lining buyruq mayli shaklidir. Ushbu bob, uch harfli fe’l o‘zagining avvaliga *alif*, birinchi o‘zak harfidan keyin esa *tā* affikslarini qo‘shish orqali yasaladi. Birinchi bobda turgan holatida o‘timli bo‘lgan fe’llar sakkizinchi bobga o‘tganda o‘timsiz fe’llarga aylanadi, shuningdek, ushbu bobga tegishli fe’llar ish-harakatni uni bajaruvchi o‘zi uchun amalga oshirganlik ma’nosini ham beradi. Yuqoridagi jumlada misol tariqasida keltirilgan fe’l ham aynan shu holatga misoldir.

هذا الموضع مفتتح الباب *hādhā al-waḍ‘ muftataḥ al-bāb* – Bu yer eshikning ochilish joyidir

Arab tilidagi barcha hosila boblar kabi, sakkizinchi bob fe’lining sifatdosh shakllari ham مُ- *mu-* prefiksi bilan yasalib, so‘zning aniq yoki majhul darajaga mansubligini o‘rta o‘zakning “a” yoki “i” qisqa unlilaridan qaysi biri bilan kelishi belgilaydi. Ushbu jumlada ajratib ko‘rsatilgan so‘z sakkizinchi bobning majhul nisbat sifatdosh shaklidir.

انفتح الباب *infataḥa al-bāb* – Eshik ochildi.

Arab tilida ان- *in-* prefiksi bilan boshlanuvchi barcha uch harfli o‘zak fe’llar yettinchi bob fe’llari sanaladi. Yuqoridagi misolda keltirilgan انفتح *infataḥa* – “ochilmoq” fe’li ham mazkur bobga tegishli bo‘lib, bu bobga kiruvchi fe’llar ish-harakat bajaruvchisining noma’-lumligiga ishora qilib, majhullik ma’nosini beradi.

استفتح الباب أي طلب فتحه أو حاول فتحه *istaftaḥa al-bāb ay ṭalaba fatḥahu aw ḥāwala fatḥahu* – U eshikni ochishini so‘radi yoki uni ochishga harakat qildi.

استفتح *istaftaḥa* fe’l shakli “ochmoq” ma’nosini beruvchi uch harfli o‘zak فتح *fataḥa* است- *ista-* prefiksini qo‘shish orqali yasalgan. U so‘z yasovchi affiks vazifasida keluvchi *alif*, *sīn*, *tā* harflaridan iborat qo‘shma affiks bo‘lib, uning vositasida uch harfli o‘zak fe’llarning

o‘ninchi bob shakli yasaladi. Mazkur prefiksning qo‘shilishida o‘zakning birinchi harfi doimo sukunlanadi, ya’ni yopiq bo‘g‘inga tugaydi. O‘ninchi bob fe’llari, asosan, ish-harakatni kimdandir bajarish, amalga oshirishni so‘rash xarakteriga ega bo‘ladi. Shunga ko‘ra, jumlada keltirilgan fe’l ham “ochishni so‘ramoq” ma’nosini anglatadi.

Yuqorida keltirilgan misollardan, bir o‘zakdan yasalgan hosila boblarga tegishli yasama so‘zlarning tarkibidan joy olgan affikslarning ba’zisi shakl yasovchi, ba’zilari esa so‘z yasovchi ekanligi ma’lum bo‘ladi.

Yasama so‘zlar guruhiga kiruvchi fe’llar, shuningdek, aniq otlardan ham yasalib, “ot → fe’l” turkumlari doirasida so‘z yasalishi nisbatan kamroq kuzatiladi. Insonning tana a’zolari nomlarini bildiruvchi otlardan fe’l yasalsa, bunday fe’l, odatda, o‘zak vazifasida kelgan tana-a’zosi nomiga “zarar yetkazmoq” yoki “urmoq” ma’nolarini kasb etadi. Masalan:

رأسته *ra’astuhu* – “uning boshiga zarar yetkazdim” yoki “uning boshiga urdim”, degan ma’noni anglatadi: رأس *ra’as* – bosh → رأس *ra’asa* – boshga zarar yetkazmoq;

سننته *sanantuhu* – men uning tishlariga zarar yetkazdim: سنّ *sinn* – tish → سن *sanna* – tishga zarar yetkazmoq;

أنفته *anaftuhu* – men uning burniga zarar yetkazdim: أنف *anf* – burun → أنف *anafa* – burunga zarar yetkazmoq[1].

“Ot → fe’l” turkumlari doirasida so‘z yasalishiga boshqa misollar:

فأسه *fa’asahu*– uni bolta bilan chopdi: فأس *fa’s* – bolta → فأس *fa’asa* – bolta bilan chopdi;

حبله *ḥabalahu* – uni arqon bilan bog‘ladi: حبل *ḥabl* – arqon → حبل *ḥabal* – arqon bilan bog‘lamoq;

عقله *‘aqalahu* – uni kishanladi: عقال *‘iqāl* – kishan → عقل *‘aqala* – kishanlamoq[2].

Ot turkumiga mansub o‘zakdan yasalgan fe’llar فعل *fa‘ala* modeli asosida hosil bo‘lishi aniqlandi. Shuningdek, aniq otlardan fe’llarning hosila bob shakllari ham yasaladi va yasama so‘zlar o‘zak anglatgan ma’nodan nimadir maqsadda foydalish xarakteridagi ma’noni kasb etadi. Masalan:

---

[1] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 17.

[2] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 17.

تأبّط الشيء *ta’abbaṭa al-shay’* – biror narsani qo‘ltig‘i tagiga qo‘ydi;

أتب الجارية *’attaba al-jāriyah* – joriyani itba bilan kiyintirdi[1].

Ushbu misollardagi تأبّط *ta’abbaṭa* fe’li إبط *’ibṭ* – “qo‘ltiq” ma’nosini bildiruvchi otni V bob fe’lining تفعّل *tafa‘‘la* modeli, أتب *’attaba* esa إتب *’itb* – “itba” (libos nomi) ma’nosini bildiruvchi otni II bob fe’lining فعّل *fa‘‘la* modeli asosida yasalgan.

Yuqorida keltirilgan lug‘atlar orqali avloddan-avlodga o‘tib kelayotgan yasama so‘zlardan tashqari hozirgi zamonaviy davrda yaratilgan yasama so‘zlar (ikkinchi guruh yasama so‘zlari) ham mavjud bo‘lib, bunday so‘zlarga ilm-fan rivoji natijasida ixtiro qilingan zamonaviy jihoz nomlari kiradi. Bu guruhga kiruvchi so‘zlar o‘zidan avvalgi so‘zlarning ko‘chirma shakli yoki bo‘lmasa surati hisoblanadi. Masalan:

الطيف *al-ṭayf* – “xayol” so‘zidan المطياف *al-miṭyaf* – “televizor” so‘zi yasalgan. Lug‘atlarda ushbu so‘z “spektroskop” ma’nosini ham bildirib, hozirgi kunda undan televizor jihoziga qo‘yilgan nom sifatida foydalanadilar. Bu jihoz uzoqdagi narsalarni keltirib, ularni ajratib ko‘rsatadi, bu narsalar tushga yoki sharpalarga o‘xshagani uchun shunday nomlangan.

الشعلة *al-shu‘lah* – “olov” so‘zidan المشعل *al-mash‘al* –“mash’ala” so‘zi hosil bo‘lgan, bu so‘zlarning asosida esa umumiy “yoqmoq” degan ma’no bor.

القبس *al-qibs* – “manba” o‘zagidan yasalgan المقبس *al-miqbas* so‘zi “rozetka” degan ma’noni anglatadi. Demak, har qanday yangi hosil bo‘lgan so‘zning anglatayotgan mazmuni o‘zakka muvofiq bo‘ladi (aynan o‘xshash emas)[2].

Xulosa qilib aytganda, *al-ishtiqāq* bir so‘zdan ikkinchi bir boshqa so‘zning yasalish jarayonini bildirib, klassik davr arab tilshunoslari uning asosan to‘rt turi -“kichik derivatsiya”, “katta derivatsiya”, “leksik metateza” va “naht”ni, zamonaviy davr arab tilshunoslari esa uning beshinchi turi sifatida الإتباع *al-’itba’* – “juft so‘zlarning yasalishi”ni qayd etadilar. Arab tilida so‘z yasashning derivatsiya usulida yasalgan so‘zlar “mushtaqqotlar” deb atalib, tilshunoslar ularning o‘zagi masdar yoki fe’l ekanligi masalasida hali tugal bir fikrga kelishmagan. Yasama

---

[1] O‘sha manba. – B. 18.

[2] محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – ص. 17.

so‘zlar o‘zakdan tarkibida bir qisqa unli va harfning bor yoki olib tashlanishiga ko‘ra farqlanadi. Tilda yangi so‘zlarning hosil bo‘lishi o‘ziga xos jarayon bo‘lib, bunday so‘zlarni o‘rganishda ularning qaysi o‘zakdan kelib chiqqani hamda ularning ma’no jihatdan qay darajada o‘zgarishga uchraganini hisobga olish lozim.

### 1.3. Arab tilshunosligida affikslar tadqiqi masalasi va ularga bo‘lgan yondashuvlar

Arab tilida ism va fe’l so‘z turkumlariga oid yangi so‘zlarning yasalishida zoida harflar muhim ahamiyat kasb etadi. Tilshunoslikda زوائد *zavā’id* deb ham yuritiladigan ushbu harflar, so‘zning boshi, o‘rtasi yoki oxiriga qo‘yilib, so‘z o‘zgartuvchi, so‘z yasovchi yoki shakl yasovchi affikslar vazifasini bajarib keladi. Affikslar o‘zakka qo‘shilib, yangi ma’noli so‘zlarning yasalishida katta ahamiyatga ega.

Somiy tillar oilasiga mansub tillarda qo‘shimchalar orqali so‘z yasalishi – affiksatsiya muhim ahamiyatga ega[1]. Arab tilidagi زائدة *zā’idah* so‘zi lug‘aviy jihatdan “keragidan ortiqcha narsa”, degan ma’noni[2] bildiradi. Monografiyaning avvalgi bo‘limlarida zikr qilinganidek, arab tilidagi so‘zlar, asosan, uch, ba’zi holatlarda esa, to‘rt va besh harfli o‘zaklardan iborat hamda o‘zak tarkibiga kirmaydigan barcha harflar “zoida harflar”, deb yuritiladi. Arab tilshunosi Ibn Ya’iysh zoida harflarni quyidagicha ta’riflaydi:

“Ziyoda harf (affiks) so‘zga ergashib keluvchi qism bo‘lib, u orqali ma’no kengayib boradi. Zoidaning asl mohiyati uning o‘zakka qo‘shilib, ba’zi holatlarda esa tushib qolishi, *fā*, *‘ayn* va *lām* harflari o‘rnida kelayotgan hech bir o‘zak harfining o‘rnini bosa olmasligida namoyon bo‘ladi. Zoida yo so‘zning bir qismining takrorlanishi, yoki o‘zak tarkibiga kirmaydigan boshqa bir harfning qo‘shilishi bilan xarakterlanadi”[3].

Rus arabshunosi B.Grande affikslar yordamida so‘z yasalishi (“affiksatsiya”) somiy tillarga tegishli eng muhim morfologik xususiyatlardan biri ekanligini aytadi. Bu oilaga kiruvchi tillarda,

---

[1] Грандэ Б.М. Курс арабской грамматики в сравнительно-историческом освещении. – Москва: Восточная литература, 1998. – С. 102.

[2] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/زائدة/

[3] المنصف، شرح الإمام أبي الفتح عثمان بن جني النحوي لكتاب التصريف لإلمام أبي عثمان المازني النحوي البصري، تحقيق: إبراهيم مصطفى عبد هللا أمين، إدارة إحياء التراث القديم وزارة المعارف (القاهرة)، الطبعة ألولى 1393- هـ 1943م. ج1 . – ص. 11.

xususan, arab tilida ham affikslar bir vaqtning o‘zida so‘zning boshi yoki oxirida, yo bo‘lmasa o‘rtasida ham kelishi mumkin[1].

Arab morfologiyasiga oid o‘zbek tilidagi kitoblarda esa affikslar kam tadqiq qilingani sabab ular haqida juda kam ma’lumot mavjud. Ularda, affikslar asosan “noo‘zak harflar”[2], “o‘zakka tegishli bo‘lmagan undoshlar”[3], “shakl yasovchi undoshlar”[4] nomlari bilan atalib, arab tilida o‘zak tarkibiga kirmaydigan unli va undoshlarni ifodalovchi harflar o‘nta ekanligi qayd etilgan.

Affikslar arabcha so‘zlar tarkibida ikki xil ko‘rinishda namoyon bo‘ladi:

1. So‘z tarkibida harf affiks vazifasida kela oladi, masalan, ك،ت،ب *k,t,b* (كتب *kataba* fe’lining o‘zbek tilidagi ma’nosi “yozmoq”) o‘zagining birinchi harfidan so‘ng *alif* qo‘shish bilan كاتب *kātib* (“yozuvchi”/”yozayotgan”) so‘zi yasaladi. Bu yerda *alif* sifatdosh yasovchi “-ayotgan”, yoki ot yasovchi “-uvchi” affikslari ma’nosini bildiradi.
2. So‘z tarkibida qisqa unlilar ham affiks vazifasida keladi, masalan, نَهْرٌ *nahr* – “daryo” va نَهَرٌ *nahar* – “kenglik”, “daryo”)[5].

Arab tilida yangi so‘zlarning yasalishida quyidagi harflar affikslar vazifasini bajaradi[6]:

| | | | |
|---|---|---|---|
| alif | ا | hamza | ء |
| wāw | و | nūn | ن |
| yā | ي | hā | ه |
| mīm | م | sīn | س |
| tā | ت | lām | ل |

Ushbu harflarni arab tilida اليوم تنساه *alyawma tansāhu* – “sen bugun uni unutasan” va سألتمونيها *sa’altumūnīhā* – “sizlar mendan uni so‘radingiz” iboralari ko‘rinishida yod olinadi. Arab tili o‘rganuvchilari so‘zlarni o‘zak va affiksal morfemalarga ajratayotganlarida bu

---

[1] Грандэ Б.М. Курс арабской грамматики в сравнительно-историческом освещении. – Москва: Восточная литература, 2001. – С. 100.

[2] Иброҳимов Н., Юсупов М. Араб тили грамматикаси. 1-жилд. – Тошкент, 1997. – B. 33.

[3] Талабов Э. Араб тили дарслиги. – Тошкент. 1993. – B. 49.

[4] Ҳасанов М., Абзалова М. Араб тили дарслари. – Тошкент, 2016. – B. 29.

[5] ياسر محمد البدوي محمد. الزيادة و دلالاتها الصرفية و التحوية. – سودان، 2012. – ص. 22.

[6] ابن جني. المنصف شرح كتاب التصريف لأبي عثمان المازني. – مصر، 1960. – ص. 98.

iboralarga murojaat qiladilar, ya'ni so'z tarkibidagi ushbu ibora ichida mavjud bo'lgan harflarni chiqarib tashlash orqali, ular so'zlarni ma'noli qismlarga ajratadilar. Arab tilida so'z yasashning affiksal uslubi tadqiqotiga bag'ishlangan ko'pchilik ishlarda affikslar, umumiy holda زوائد *zavā'id* deya, ba'zi holatlarda esa bunday harflarning so'z tarkibida kelish o'rniga ko'ra, سوابق *savābiq* – "prefikslar", لواحق *lavāḥiq* – "suffikslar" hamda دواخل *dawākhil* – "infikslar" nomlari tilga olinadi[1].

Quyidagi jadvalda zamonaviy arab tilshunosligida affikslarning o'zakka nisbatan joylashishiga ko'ra turlari, ularning arabcha nomlanishi hamda so'z tarkibida qanday ko'rinishlarda kelishi ko'rsatilgan[2]:

*1.2-jadval. Arab tilida affiks turlari*

| *Affiks* | *Affiks (arabcha nomlanishi)* | *Misollar* | *Izoh* |
|---|---|---|---|
| Prefiks | سابقة *sābiqah* | انقلب *inqalaba* – to'ntarilmoq | so'zning boshida keladi |
| Suffiks | لاحقة *lāḥiqah* | مِصْرِيّ *miṣrīy* – misrlik | so'z oxirida keladi |
| Infiks | داخلة *dākhilah* | دَافَعَ *dāfa'* – himoya qilmoq | so'z ichida keladi |
| Sirkumfiks | محيطة *muḥīṭah* | مَدْرَسَة *madrasah* – maktab | o'zakning oldi va orqa qismida keladi |
| Interfiks | مقحمة *muqḥamah* | يُخْبِرُنِي *yukhbiruniy* – u menga xabar berayapti | qo'shma so'zlarni bir biriga bog'lashda yoki o'zak va suffiksni o'zaro bog'lashda qo'llanadi |
| Duplifiks | مضاعفة *muḍā'afah* | حَلْحَلَ *ḥalḥala* – siljitmoq | o'zakning bir qismini yoki butun qismini takrorlash |

[1] Грандэ Б.М. Курс арабской грамматики в сравнительно-историческом освещении. – Москва: Восточная литература, 1998. – С. 166.

[2]www.wikipedia.org. زائدة في اللغة العربية

| | | | |
|---|---|---|---|
| Transfiks | تكسير *taksīr* | فَرِح *fariḥ* – xursand | so‘zning turli qismlariga qo‘yiladigan affiks |
| Simulfiks | مطرّدة *muṭarridah* | أُسُد – أَسَد *’asad* – *’usud* sher – sherlar | O‘zak tarkibidagi bir yoki bir necha fonemalarning o‘zgarishi orqali yangi ma’noning shakllanishi |
| Disfiks | حذف *ḥadhf* | رَ! *ra* – “qara!” buyruq fe’li, so‘zning asli رأى r*a’á* – “qaramoq” fe’lidan yasalgan | so‘zning bir qismi o‘zgartirilishi natijasida, ma’noning o‘zgarishi |

Arab tilshunoslarining affikslar soni borasida bildirgan fikrlari turlicha. Bunga misol sifatida Basra va Kufa tilshunoslik maktablari vakillarining affikslar xususida bildirgan fikrlarini keltirish mumkin. Biz bugungi kunda o‘rganayotgan affiks vazifasida keluvchi harflar soni o‘ntaligi haqidagi nazariya, aslida, Basra maktabi vakillariga tegishli bo‘lib, ular faqatgina mana shu o‘nta harf affiks bo‘lib kela oladi, degan fikrni qo‘llab-quvvatlaganlar. Kufa maktabi vakillari esa ushbu o‘nta harfdan boshqalari ham affiks vazifasida kela oladi, degan fikrni ilgari surganlar[1]. Saudiyalik arab tilshunosi A.Soidiy esa affiks vazifasida keluvchi harflar sonini o‘nta emas, balki sakkizta deb qayd etib, ularni eslab qolishga oson bo‘lishi uchun أنست يومًا *anistu yawman* – “bir kuni ko‘nikaman” iborasini taklif qiladi[2]. Yuqoridagi ibora tarkibiga ahamiyat berilsa, *lām* hamda *hā* harflari affikslar qatoridan chiqarib tashlanganini ko‘rinadi. Soidiy buni *lām* va *hā* harflari so‘z tarkibida affiks bo‘lib kelganda, ular qolgan sakkiz harfdan farqli ravishda, hech qanday so‘z yasovchi yoki o‘zgartuvchilik xususiyatiga ega bo‘lmasligi bilan izohlaydi. Olim fikriga ko‘ra, affikslar ikki xil bo‘ladi:

1. Standart morfologik so‘z yasovchi affikslar (ularga yuqorida sanab o‘tilgan sakkizta harf kiradi);

---

1 www.al-madina.com. حروف الزيادة الصرفية ثمانية و ليست عشرة.

2 www.al-madina.com. حروف الزيادة الصرفية ثمانية و ليست عشرة.

2. Tarixiy so‘z yasovchi affikslar (ularga arab alifbosidagi barcha harflar kiradi)[1].

Soidiy arab alifbosidagi barcha harflar ham so‘z tarkibida affiks bo‘lib kela oladi, degan fikrini klassik davr arab tilshunoslari Sa’lab, Ibn Foris, Kur’a Namllarning kitoblarida bu borada keltirilgan misollar bilan isbotlaydi[2]. Kur’a Namlning “Arablar aytgan so‘zlar g‘aroyibotlarining saylanmasi” kitobida bunday so‘z yasovchi affikslarga ko‘plab misollar berilgan, quyida ulardan ba’zilari keltirilgan[3]:

*1.3-jadval. Tarixiy so‘z yasovchi affikslar ishtirokida so‘z yasalishi*

| *O‘zak* | *Affiks qo‘shilishi natijasida yasalgan yasama so‘z* |
|---|---|
| جرد *jarrada* – mahrum qilmoq | عجرد *‘ajradu* – yalang‘ochlik (*‘ayn* harfi affiks vazifasida kelgan) |
| هدل *hadil* – osilish | هدلق *hidliqu* – lanj, bo‘shashgan (*qāf* harfi affiks vazifasida kelgan) |
| عسل *‘asal* – asal | عسلق *‘asallaqu* – mushuksimonlar oilasiga mansub yirtqich hayvonlar (*qāf* harfi affiks vazifasida kelgan) |
| صلق *ṣalq* – baqirish, qichqirish | صلقم *ṣalqom* – baxaybat chorva moli (*mīm* harfi affiks vazifasida kelgan) |
| ثفل *thufl* – qoldiq | حثفل *ḥuthful* – suyuq taomlarning tagida qolgan non ushoqlari (*ḥā* harfi affiks vazifasida kelgan) |

Kur’a Naml tarkibida affiks vazifasida keluvchi o‘nta harfdan (*alif, lām, yā, wāw, mīm, tā, nūn, sīn, hā, hamza*) tashqari yana boshqa affikslar bo‘lgan so‘zlarning yasalish xususiyati borasida ham o‘z fikrlarini bildirib o‘tgan bo‘lib, muallif fikriga ko‘ra, yuqorida keltirilgan o‘n harfdan tashqari, arab alifbosidagi qolgan harflar ham o‘zakka affiks ko‘rinishida qo‘shilishi natijasida ba’zi uch harfli o‘zaklar dastlab to‘rt harfli o‘zakga, unga esa, yana bir boshqa harfning infiks yoki suffiks sifatida qo‘shilishi bilan so‘z besh harfli o‘zakga asta-

[1] O‘sha manba.
[2] O‘sha manba.
[3] كراع النمل أبو الحسن علي بن الحسين الهنائي. المنتخب من كلام العرب. – السعودية: جامعة أم القرى، 1989. – ص. 700-702.

sekinlik bilan o‘zgarib boradi, masalan, همر *hamara* – ming‘irlamoq → همرج *hamraja* – shovqin solmoq → همرجلة *hamarjalah* – tez yuruvchi tuya[1].

Yana bir klassik davr arab tilshunosi ibn Foris o‘zining “المقايس” *al-Maqāyis* – “O‘lchamlar” nomli lug‘atida arab alifbosidagi harflarning so‘z tarkibida affiks vazifasida kelishini tahlil qilgan. Olim jami 249 ta to‘rt va besh harfli so‘zlarni o‘rganib, ularning har birini qaysi hijoiy harflar vositasida yasalganini ko‘rsatgan. Ushbu so‘zlardan 35 tasi *rā*, 20 tasi *‘ayn*, 19 tasi *bā*, 11 tasi *dāl*, 6 tasi *fā* va beshtasi *ḥā* qo‘shilishi natijasida yasalganini aniqlagan hamda *thā*, *dhā* va *ṣād* harflarini affikslar qatoriga kiritmagan[2].

Arab tilida affiks vazifasini bajarib keluvchi *hamza* hamda *alif, yā, wāw, mīm, tā, nūn, sīn, hā* harflari so‘zning boshi, o‘rtasi yoki oxiriga affiks sifatida qo‘shiladi hamda so‘z yasovchi, so‘z o‘zgartuvchi va shakl yasovchi qo‘shimchalar vazifasini bajarib keladi.

Arab tilida affikslarning o‘zakka qo‘shilishi quyidagi uch omil bilan xarakterlanadi:

Birinchidan, *derivatsiya omili*. Derivatsiya so‘z tarkibida affikslar borligini aniqlovchi omillardan biri sanaladi. Mazkur holatda o‘zak va yasama so‘zni o‘zaro solishtirganda, ular o‘rtasidagi farqli jihatlar yaqqol ko‘zga tashlanadi. Derivatsiyada o‘zakka qo‘shilgan affikslar so‘z yasovchi qo‘shimcha vazifasini bajarib keladi hamda tub va yasama so‘z o‘rtasida ma’no jihatdan o‘zaro bir-biriga mutanosiblik kuzatiladi. Masalan, كتب *kataba* – “yozmoq” fe’li va undan yasalgan كاتب *kātib* – “yozuvchi” so‘zlari o‘zaro solishtirilsa, كاتب *kātib* so‘zi tarkibidagi *alif*ning qo‘shimcha sifatida kelgani ma’lum bo‘ladi.

Ikkinchidan, *grammatikadagi tuslanish va turlanish omili*. Bu jarayonda affikslar shakl yasovchi va so‘z o‘zgartuvchi qo‘shimchalar vazifasini bajarib keladi. Masalan, كتاب *kitāb* – “kitob” va كتيّب *kutayyib* – “kitobcha”. Ularning tuzilishiga e’tibor berilsa, hech qanday o‘zgarishga uchramagan ك،ت،ب *kāf, tā, bā* undoshlari o‘zak, *alif* va *yā* esa affiks vazifasida kelayotgani ma’lum bo‘ladi. Bu yerda كتاب *kitab* so‘zidan كتيّب *kutayyib* kichraytirish shakli yasalmoqda. Shuningdek,

---

[1] كراع النمل أبو الحسن علي بن الحسين الهنائي. المنتخب من كلام العرب. – السعودية: جامعة أم القرى، 1989. – ص. 704-705.

[2] www.al-madina.com. حروف الزيادة الصرفية ثمانية و ليست عشرة

to‘g‘ri va siniq ko‘plik shaklini yasovchi qo‘shimchalar orqali so‘z yasalishi ham soni ham ushbu omilga kiradi.

Uchinchidan, arab tilida o‘zak tarkibiga affikslarning qo‘shilishi doim ham ma’no o‘zgarishiga sabab bo‘lmaydi, ba’zi hollarda ular o‘zakka, uni muayyan bir arabiy modelga solish uchun ham qo‘shimcha sifatida qo‘shiladi[1]. Masalan, جحفلة – “lab” o‘zagidan yasalgan جحنفل *jakhanfal* – “qalin lablik”, جهر *jahara* – “oshkora qilmoq” o‘zagidan yasalgan جوهر *jawhar* – “mohiyat” so‘zlari فعنلل *fa‘anlal* va فوعل *faw‘al* modellari asosida yasalgan hosilalardir[2]. Bunday tuzilishli so‘zlar klassik arab tiliga xos bo‘lib, hozirgi arab adabiy tilida bunday model yasovchi affikslar deyarli uchramaydi.

Arab tilshunoslari o‘zak tarkibiga kiruvchi bir harf (“geminatsiya”) yoki ikki harfning takrorlanishi (“reduplikatsiya”) natijasida ham yangi so‘zlar hosil bo‘lishini, takrorlanib kelgan bu harflar ham affiks vazifasini bajarishini qayd etadilar[3]. Reduplikatsiya va geminatsiya hodislari, asosan, uch harfli o‘zaklarda kuzatilib, yasama so‘z o‘zak tarkibiga kiruvchi uchala harfning takrorlanishidan hosil bo‘ladi va takrorlanib kelgan harf “duplifiks” vazifasini bajaradi[4]. Masalan:

1. O‘zak tarkibiga kiruvchi ikkinchi harfning takrorlanishi natijasida sifat va fe’l turkumlariga mansub so‘zlar yasaladi. Misol uchun, ikkinchi bob fe’lining o‘tgan zamon shaklini yasovchi model ko‘rinishida turgan سلّم *sallama* – “salom bermoq” (AH, 321) aslida, سَلُمَ *saluma* (“salomat bo‘lmoq”) (AH, 320) fe’lidan yasalib, bu yerda ikkinchi o‘zak harf – *lām*ning takrorlanishi kuzatiladi. شرير *sharīr* – “yovuz” so‘zining ikkinchi o‘zak harfi *rā* ning takrorlanishi natijasida شرّير *shirrīr* – “yaramas” (AH, 345) so‘zi hosil bo‘ladi. Ushbu misollardan ko‘rinadiki, o‘zakning ikkinchi harfi takrorlanishi orqali yasalgan so‘zlar o‘zak mansub bo‘lgan turkum doirasida yasaladi.

2. O‘zak tarkibiga kiruvchi uchinchi undosh harfning takrorlanishi orqali so‘z yasalishi. Masalan, جلب *jalaba* (“keltirmoq”/ “jalb qilmoq”) so‘zining *bā* harfini takrorlash orqali جلبب *jalbaba* (“julbob[5] kiydirmoq”) (AH, 106) fe’li yasalgan.

---

[1] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع. 2003. – ص. 1036.

[2] O‘sha manba. – B. 1039.

[3] ياسر محمد البدوي محمد. الزيادة و دلالاتها الصرفية و النحوية. – سودان، 2012. – ص. 22 .

[4] Zainab Kadim Igaab. Reduplication in English and Arabic: A Contrastive Study // Journals education for girls, 2010. – № 11(6). – P. 4.

[5] Izoh 3.: Uzun ko‘ylak ko‘rinishidagi libos nomi.

3. O‘zak tarkibiga kiruvchi ikkinchi va uchinchi undosh harflarning takrorlanishi orqali so‘z yasalishi, masalan, صمح *ṣamḥ* – “kunning qattiq isishi” fe’lining *mīm* va *ḥā* harflarini birgalikda takrorlanishidan صمحمح *ṣamaḥmaḥ* – “o‘ta kuchli” (107) so‘zi yasalgan. Yoki, كذّبذب k*udhdhubdhub* – “umuman bo‘lmagan gap”, “butunlay yolg‘on gap” so‘zi كذب *kidhb* – “yolg‘on” (AH, 591) so‘zining ikkinchi va uchinchi o‘zak harflarini takrorlash orqali yasalgan.

4. O‘zak tarkibiga kiruvchi birinchi va ikkinchi undosh harflarning takrorlanishi orqali so‘z yasalishi. O‘zak tarkibidagi undosh harflarning takrorlanish orqali yasalgan so‘zlar arab tilida kam uchraydi, masalan, مرمرس *marmarīs* – “silliq” so‘zi مرس *marasa* – “xo‘llamoq” (AH, 650) fe’lining dastlabki *mīm* va *rā* undoshlarini birgalikda takrorlanib kelishidan yasalgan. Mazkur holatda o‘zak va affiks sifatida takrorlangan harflar yonma-yon kelib, uchinchi o‘zak undosh ularni o‘rtasiga tusholmaydi.

Arab tilida so‘z, unga affiks vazifasida keluvchi harflarning qo‘shilishi natijasida to‘rt, besh, olti va hatto, yetti harfli yasama so‘zga ham o‘zgarishi mumkin. Ushbu harflar so‘z tarkibida “i”, “u” hamda “a” qisqa unlilaridan biri bilan keladi. So‘zni ma’noli qismlarga ajratishda, ushbu harflarning joylashish o‘rniga ham e’tibor berish lozim, aynan shu jihat orqali so‘zlar ma’noli qismlarga oson ajratiladi:

1. So‘z tarkibidagi uch undosh harflardan oldin kelayotgan har bir *hamza* va *alif* affiks sanaladi. Masalan, أحمد *’Ahmad*: 1. Ahmad; 2. Eng maqtovli. Ushbu so‘zda ham birinchi *hamzali alif* (أ) harfi sifatning qiyosiy-orttirma darajasini yasovchi prefiks hisoblanib, bu yerda u “eng” yuklamasi ma’nosini bildiradi.

2. Uch va undan ortiq undosh harflardan oldin kelayotgan har bir *mīm* affiks sanaladi:

مصنع *maṣna‘*– “zavod” (AH, 390). Bu so‘zning *mīm* harfi o‘rin va payt nomini yasovchi prefiks vazifasini bajaradi; محمود *maḥmūd* (AH, 157) – “maqtalgan” so‘zida esa *mīm*, cho‘ziq “ū” unli tovushini bildirayotgan *wāw* bilan birgalikda majhul nisbat sifatdosh shaklini yasovchi affiks vazifasini bajarib kelmoqda.

مسمع *musmi‘* – “majburlab eshittiruvchi”, “ijrochi” (AH, 325), أسمع *’asma‘a* (“majburlab eshittirmoq”; “ijro etmoq”) to‘rtinchi bob modeli shaklida turgan fe’ldan, uning boshiga -مُ *mu*- prefiksini qo‘yish orqali aniq nisbat sifatdoshi yasalgan.

3. To‘rt, besh va olti harfli so‘zlarning tarkibidagi, oxirgi undoshdan oldin kelayotgan har bir *alif*, *yā, wāw* harflari affiks sanaladi, shuningdek, ular, bunday holatlarda, cho‘ziq “ā”, “ū” va “ī” unlilarni ham ifodalab keladi. Masalan:

طبيب *ṭobīb* – “davolovchi”, “shifokor” (AH, 408) so‘zi aslida, طبّ *ṭobba* – “davolamoq” fe’lidan (AH, 408) yasalgan bo‘lib, yasama so‘z tarkibidagi *yā* (“ī”) harfi fe’ldan ot yasovchi “-lovchi” affiksi vazifasini bajarmoqda.

رهان *rihān* – “garovlar” (AH, 207) so‘zi رهن *rahnun* – “garov” (AH, 207) so‘zining ko‘plik shakli bo‘lib, *alif* (“ā”) bu yerda ko‘plik shaklini yasovchi “-lar” ma’nosini beruvchi infiks vazifasida kelmoqda.

غفور *ghafūr* – “kechirimli” (AH, 494) so‘zi “kechirmoq” ma’nosini bildiruvchi غفر *ghafara* (AH, 494) fe’lidan yasalgan bo‘lib, o‘zakka qo‘shilgan *wāw* (“ū”) sifat yasovchi “-li” affiksi vazifasida kelayapti.

4. To‘rt harfli so‘zning ikkinchi harfi bo‘lib kelayotgan har bir *alif* affiks sanaladi, bu holatda *alif* cho‘ziq “ā” unlisini ifodalaydi. Masalan:

كاتب *kātib* – yozuvchi/yozayapti (AH, 586);

جالس *jālis* – o‘tirayotgan/o‘tirayapti (AH, 108);

طالب *ṭālib* – izlovchi/izlayapti (AH, 417).

Arab tilida yuqorida keltirilgan misollardagi kabi tuzilgan so‘zlar aslida uch harfli o‘zak fe’llarga affiks vazifasida keluvchi *alif* (“ā”) harfini qo‘shish orqali yasalib, u kontekstga qarab aniq nisbat sifatdoshi yoki fe’lning hozirgi zamon shaklini yasovchi “-ayapti” affikslari vazifasini bajarib keladi.

5. So‘zning oxirida turgan ة *tā’ marbūṭah* belgisi (“-ah” tovushini bildiradi) affiks vazifasida keladi. Ushbu belgi arab tilida muannas jinsni bildiradi. Misol uchun:

مزرعة *mazra‘ah* – poliz (AH, 279);

طالبة *ṭolibah* – talaba qiz (AH, 417).

6. Uch harfli so‘zning oxirida turgan *alif* va *hamza* ikkisi affiks vazifasini bajarib, ular so‘z oxirida birgalikda kelganda, o‘sha so‘zning muannas jinsda turganiga ishora qiladi:

سمراء *samrā’* – bug‘doy rang (muannas jinsda) (AH, 324);

نجلاء *najlā’* – shahlo ko‘zli (muannas jinsda) (AH, 680);

حمراء *ḥamrā’* – qizil rang (muannas jinsda) (AH, 158);

صحراء *ṣaḥrā* – sahro (muannas jinsda) (AH, 374).

Keltirilgan misollar tahlilidan ma’lum bo‘ladiki, so‘z tarkibidan joy olgan *alif* va *hamza* so‘zlarning muannas jinsda turganligini bildirish bilan birga, o‘zbek tilida “ot+sifat+li”, “ot+rang” tuzilishli qo‘shma va birikmali sifatlarni yasovchi affiks sanaladi.

7. Arabcha so‘zning oxirida turgan *alif* va *nūn* harflari sifat va otning ko‘plik son shaklini yasovchi affiks vazifasini bajaradi:

صفوان *ṣafvān* – beg‘ubor, musaffo (AH, 384);

صنوان *ṣinvān* – tug‘ishgan aka-ukalar (AH, 390);

كسلان *kaslān* – dangasa, behafsala (AH, 597);

عطشان *‘aṭshān* – chanqagan (AH, 457).

Yuqorida keltirilgan misollarda, o‘zakka qo‘shilgan *alif* va *nūn* qo‘shma affikslari sifatdosh hamda sifat so‘z turkumiga mansub so‘zlarni yasab, ular anglatgan ma’nosiga ko‘ra, o‘zbek tilidagi sifat yasovchi “be-”, “-agan” affikslariga to‘g‘ri keladi. Shuningdek, ushbu ikki affiks ko‘plik shaklini yasovchi “-lar” suffiksi vazifasini ham bajaradi.

Ba’zi zamonaviy davr arab tilshunoslari affikslarni o‘zakning tashqi yoki ichki tomonidan qo‘shilish o‘rniga ko‘ra, ikki guruhga bo‘lib ko‘rsatadilar[1]. Birinchi guruh affikslari o‘zakka faqatgina tashqi tarafdan qo‘shilib, ularning aksariyat qismi so‘z o‘zgartuvchi va shakl yasovchi, juda kam qismi esa so‘z yasovchilik xususiyatiga ega bo‘ladi. Bu guruhga quyidagilar kiradi:

1. Arab tilida tegishlilik ma’nosini beruvchi ِيّ- -*īy* nisbiy sifat qo‘shimchasi. Bu qo‘shimcha otga qo‘shilib, sifat yasovchi “-lik” suffiksi vazifasini bajaradi, masalan, مصريّ *Miṣrīy* – “misrlik”. Birinchi guruhga kiruvchi affikslar ichida faqatgina ushbu qo‘shimcha so‘z yasovchi bo‘lib keladi.

2. Ismlarda muzakkar jinsning to‘g‘ri ko‘plik shaklini yasovchi -ون -*ūn* –“-lar” qo‘shimchasi va uning kelishiklarda tuslangan shakllari: bosh kelishikda معلّمون *mu‘allimūn* – “o‘qituvchilar”, tushum-qaratqich kelishiklarida معلّمين *mu‘allimīn* – “o‘qituvchilarni”, “o‘qituvchilarning”.

3. Muannas jinsning to‘g‘ri ko‘plik shaklini yasovchi ات- -*āt* – “-lar” qo‘shimchasi va uning kelishiklarda tuslangan shakllari: bosh kelishikda مؤرّخاتٌ *mu’arrikhātun* – “tarixchi ayollar”, tushum-

---

[1] ياسر محمد البدوي محمد. الزيادة و دلالاتها الصرفية و التحوية. – سودان، 2012. – ص. 22.

qaratqich kelishiklarida مؤرّخاتٍ *mu'arrikhātin* – "tarixchi ayollarni", "tarixchi ayollarning".

4. Ismlarda ikkilik sonining muzakkar va muannas jins shaklini yasovchi ان- *-ān* va تان- *-tān* – "u ikkisi" qo'shimchasi va uning kelishiklarda tuslangan shakllari: bosh kelishikda ولدان *waladān* – "ikkita o'g'il bola", فتاتان *fatātān* – "ikkita qiz bola", tushum-qaratqich kelishiklarida ولدين *valadayn* – "ikkita o'g'il bolani", "ikkita o'g'il bolaning" va فتاتين *fatātayn* – "ikkita qiz bolani", "ikkita qiz bolaning".

5. So'z oxirida tanvinning kelishi. Arab tilida tanvin so'zning noaniq holatda turganligini bildirib, u orqali so'zning bosh, tushum yoki jo'nalish kelishiklaridan birida kelishini bildiradi:

قلمٌ *qalamun* – qalam (bosh kelishik);

قلمًا *qalaman* – qalamni (tushum kelishik);

قلمٍ *qalamin* – qalamning (qaratqich kelishigi).

6. ال *al* aniqlik artikli prefiks vazifasida kelib, so'zning aniq holatda turganligiga ishora qiladi. Misol uchun, الجدول *al-jadval* – "aniq bir jadval", البيت *al-bayt* – "aniq bir uy".

Ikkinchi guruh affikslari o'zakka ham ichki, ham tashqi tarafdan qo'shilib, ular, asosan, so'z yasovchi qo'shimchalar vazifasini bajaradi. Bularga sifat va sifatdosh yasovchi *yā*, *alif*, *mīm*, ot yasovchi *mīm* affikslari, shuningdek, arab tilidagi qisqa unlilar kiradi[1].

Xulosa qilib aytganda, arab tilida odatda, اليوم تنساه *al-yawma tansāhu* – "sen bugun uni unutasan" iborasi tarkibiga kiruvchi harflar affiks vazifasini bajarib, ular ism va fe'l turkumlariga oid so'zlarni yasashga xizmat qiladi. Shuningdek, mazkur harflar so'z yasovchilik vazifasi bilan birga so'z o'zgartuvchi va shakl yasovchi affikslar vazifasini ham bajaradi. Zamonaviy arab tilshunosligida yuqoridagi ibora tarkibida kelgan harflar, klassik davr arab tilshunosligida esa arab alifbosidagi barcha harflar – *thā*, *dhā* va *ṣād* bundan mustasno, affiks bo'lib kelishi qayd etilgan. Mazkur 28 harfdan tarkibiga affiks vazifasida qo'shilgan yasama so'zlarda ma'noning butunlay o'zgarishi, uning kuchayishi yoki umuman o'zgarmasligi holatlari kuzatildi. Ammo, hozirgi kunda ushbu harflarning affiks vazifasida kelishi umuman kuzatilmaydi, bu holat klassik arab tili davrida shakllangan so'zlarga xos jihatdir. Shuningdek, arab tilida yasama so'z tarkibidagi

---

[1] ياسر محمد البدوي محمد. الزيادة و دلالاتها الصرفية و النحوية. – سودان، 2012. – ص. 22.

affikslarni ajratishda ularning so‘z tarkibida joylashgan o‘rniga ham ahamiyat berish lozim. Odatda, shakl o‘zgartuvchi affikslar so‘z oxiriga qo‘shilsa, so‘z yasovchi va so‘z o‘zgartuvchi affikslar so‘zning boshi yoki o‘rtasiga qo‘shilib keladi. Arab tilshunosligida uch harfli o‘zak tarkibidagi birinchi, ikkinchi va uchinchi undosh harflarning yolg‘iz o‘zi yoki yonidagi o‘zak undosh bilan birga takrorlanishi natijasida ham so‘zlar yasalib, bunda ushbu takrorlangan harflar ham affiks vazifasini bajaradi.

# II. ARAB TILIDA AFFIKSAL OT YASALISHI

## 2.1. Affiksal usulda ot yasalishining prefiksatsiya va infiksatsiya turlari

Arab tilida so‘z turkumlari uchga: “fe’l”, “ism” va “harf”[1]ga bo‘linib, ism kelishikda turlanadigan, zamonga ishora qilmaydigan so‘z turkumidir. Ism guruhiga o‘zbek tilidagi ot, sifat, son kabi so‘z turkumlari hamda sifatdosh shakli kiradi. Arab tilida morofologik usul bilan so‘z yasashning affiksal turi eng sermahsul so‘z yasovchilardan biridir. Ismlar tarkibida affiks vazifasida keluvchi o‘nta harfning mavjud yoki mavjud emasligiga ko‘ra ikki turi bor: 1) tarkibida affiks sifatida qayd etilgan o‘nta harf bo‘lmagan ism الاسم المجرد *al-ism al-mujarrad* – tub so‘z; 2) o‘zak morfemaga ushbu harflarning qo‘shilishi orqali yasalgan so‘zlar الاسم المزيد *al-ism al-mazīd* – yasama so‘zlardir. Bu ikki u tur orqali tilshunoslar affiksal derivatsiya asosida so‘z yasalishi jarayonini izohlaydilar[2]. Affiks vazifasida keluvchi harflar bir o‘zi yoki shu guruhga kiruvchi boshqa harflar bilan birga o‘zak morfemaga prefiks, infiks, suffiks, konfiks sifatida qo‘shiladi. Shu bilan birga, arab tilida qisqa unlini ifodalovchi uch – *fatḥah* (“a”), *kasrah* (“i”) va *ḍammah* (“u”) harakatlari so‘z yasalish jarayonida transfiks vazifasini bajaradi.

Arab tilida o‘zak morfema tarkibidagi harflar ف *fā*, ع *‘ayn* va ل *lām* bilan belgilanib, birinchi o‘zak harf *fā*ni, ikkinchisi *‘ayn*ni, uchinchisi esa *lām*ning o‘rnida turgan hisoblanadi. So‘z yasalish jarayonida prefikslar o‘zak morfemaga *fā*dan oldin, infikslar *‘ayn*dan oldin yoki keyin, suffikslar esa *lām*dan keyin qo‘shiladi.

Arab tilshunoslari ismlarning tub va hosila shakllari muayyan modellar asosida yasalgan, degan fikrni ilgari surganlar. Bunday modellar Farahidiy tomonidan tub va yasama so‘zlarni bir-biridan farqlash uchun ishlab chiqilgan[3].

Arab tilida fe’ldan yasaluvchi so‘zlar guruhiga aniq va majhul nisbat sifatdoshlari, aniq nisbat sifatdoshining mubolag‘a shakli, sifat va uning qiyosiy-orttirma daraja shakli, o‘rin va payt, qurol otlari kiradi.

---

[1] Грандэ Б.М. Курс арабской грамматики в сравнительно-историческом освещении. Второе издание. – Москва: Восточная литература, 2001. – С. 117.

[2] Giselle Khoury. Vocabulary acquisition in arabic as a foreign language: The root and pattern strategy: PhD thesis, Applied Linguistics. – Boston University: Boston, 2008. – P. 51.

[3] الميداني. نزهة الطرف في علم الصرف. – مطبعة الجوائب، قسطنطينية، 1298 ه. – ص. 17.

Yasama so‘zlar guruhiga kiruvchi ismlar 5 xil: prefiksatsiya, transfiksatsiya, infiksatsiya, suffiksatsiya va sirkumfikatsiya usul asosida yasaladi. Ahamiyatli jihati shuki, infiksatsiya, suffiksatsiya va sirkumfikatsiya usullarida so‘z yasalishida doimo transfiks vazifasida keluvchi qisqa unlilar ishtirok etib, yasama so‘zlarga kiruvchi ismlar guruhiga mansub so‘zlar ichida bir necha xil affiksatsiya usulida so‘z yasalishi sodir bo‘lishidan dalolat beradi.

Affiksal usul bilan ot yasalishi[1]da o‘zakka affiks sifatida qo‘shiluvchi harflarning hammasi ham yangi ma’noli so‘zlar yasamasligi, ba’zi affikslar so‘z yasovchi xususiyatini butunlay yo‘qotgani ma’lum bo‘ldi.

Hozirgi arab adabiy tilida affiksal usul bilan ot yasalishning prefiksatsiya turida *mīm*, infiksatsiyada esa *alif* va *yā* yakka holda, *alif* va *wāw*ning har ikkisi o‘zakning birinchi va ikkinchi harflariga alohida shaklda qo‘shilib keladi. Shu bilan birga *hamza*, *wāw*, *hā*, *nūn* affikslari ishtirokida so‘z yasalishi faqat klassik arab tiliga xosdir.

*Alif affiksi orqali ot yasalishi.* Hozirgi arab adabiy tilidagi otlarning morfologik tuzilishida *alif* o‘zakka infiks shaklida qo‘shilib, asosan, shaxs otlarini yasaydi.

So‘z yasovchi فاعل *fā‘il*, فعال *fi‘āl*, فعّال *fa‘‘āl* modellari tarkibida *alif* infiks vazifasida kelib, u birinchi yoki ikkinchi o‘zak harfga qo‘shiladi va yozuvda cho‘ziq “ā” unlisini ifodalaydi. *alif* uch harfli o‘zak fe’llarning birinchi o‘zak harfiga infiks sifatida qo‘shilganda biror kasb-hunar, mutaxassislik yoki mashg‘ulot bilan shug‘ullanadigan shaxsni bildiruvchi ot yasaydi. Mazkur ot, dastlab, aniq nisbat sifatdosh shaklida turib, ba’zi holatlarda “substantivatsiya” hodisasi kuzatiladi. *Alif* affiksi o‘zakning ikkinchi harfiga qo‘shilganida, fe’l o‘zakdan anglashilgan harakatga oid ish, holat kabilarni bildiruvchi yoki o‘zakdan anglashilgan ish-harakatni amalga oshiruvchi narsa-buyumni bildiruvchi ot turkumiga mansub so‘zlar yasaladi. Quyida yuqorida izohlangan ikki holatga tegishli misollar berilgan:

---

[1] Алимова Х.З. Дарий тилида сўз ясалишининг ички лингвистик усуллари: Филология фанлари доктори (DcS) дисс.автореф. – Т., 2019.

*2.1-jadval. Alifning so'z o'rtasida affiks sifatida kelishi*

| *Yasama so'z* | *So'z yasovchi model* | *O'zak* |
|---|---|---|
| طالب *ṭālib* – izlovchi → talaba (AH, 417) قائد *qā'id* – yo'lboshchi (AH, 576) | فاعل *fā'il* CVV+CV+C[1] | طلب *ṭalaba* – izlamoq; so'ramoq (AH, 417) قاد *qāda* – boshqarmoq (AH, 576) |
| خياط *khiyāṭ* – igna (AH, 200) لجام *lijām* – yugan (AH, 618) جهاد *jihād* – harakat qilish (AH, 116) | فعال *fi'āl* CV+CVV+C | خاط *khāṭa* – tikmoq (AH, 200) لجم *lajama* – yuganlamoq (AH, 618) جهد *jahada* – harakat qilmoq (AH, 116) |
| ضرّاب *ḍarrāb* – bokschi (AH, 399) ملّاح *mallāḥ* – dengizchi (AH, 662) | فعّال *fa''āl* CV+C+CVV+C | ضرب *ḍarāba* – urmoq (AH, 399) ملح *milḥ* – tuz (AH, 662) |

فعّال *fa''āl* modeli fe'l o'zakdan anglashilgan ish-harakat bilan ko'p martta shug'ullanuvchi shaxsni bildiruvchi otlarni yasaydi va so'z yasash jarayonida o'zakning ikkinchi harfida geminatsiya hodisasi kuzatiladi. Bu modelning ة *tā marbūṭah* suffiksi qo'shilgan shakli (فعّالة *fa''ālah*) qurol otlarini yasashga xizmat qiladi. Masalan: المؤمن <u>بسّام</u> عند اللقاء *al-mu'min <u>bassām</u> 'inda al-liqā'*[2] – Mo'min odam uchrashuvda hamisha <u>tabassum qilib turuvchi kishidir</u>.

كل <u>خباز</u> و كل <u>بقال</u> و كل <u>حلاب</u>، من هنا و حتى (ميليتو) يبحثون عنك *kull <u>khabbāz</u> wa kull <u>baqqāl</u> wa kull <u>ḥallāab</u> yabḥathūn 'anka*[3] – Har bir <u>nonvoy</u>, har bir <u>baqqol</u> va <u>sutchi</u>, bu yerdan to Melitoga qadar, seni izlashmoqda.

تدور الأحداث حول <u>غسالة</u> متطورة يمكن من خلالها السفر عبر الزمن، مما يتسبب في العديد من الصراعات والمفارقات بين مستخدميها في رحلاتهم.

---

[1] Micheal Hammond. Templatic transfer in Arabic broken plurals. Natural language & linguistic theory. Vol.6. – N. 2 (May, 1988). – P. 247-270. Izoh 4.: arabshunoslikda o'zak harf va harakatlarning ifodalanish tartibi. C – o'zak harf; V – qisqa unli; VV – cho'ziq unli.

[2] https://loghate.com/s/صيغ-المبالغة-تعريفها-وأوزانها

[3] https://context.reverso.net/الترجمة/العربية-الإنجليزية/حلاب

*tadūru al-’aḥdāth ḥawla* <u>*ghassālah*</u> *mutaṭawwirah yumkin min khilālihā al-safar ‘abra al-zaman, mimmā yatasabbab fī al-‘adīd min al-ṣurā’āt wa al-mufāraqāt bayn mustakhdimīhā fī riḥlātihim*[1] – Voqealar vaqt bo‘ylab safar qila oladigan takomillashgan <u>kir yuvish mashinasi</u> bilan sodir bo‘lib, bu safar chog‘ida uning foydalanuvchlari orasida ko‘plab nizo va kelishmovchiliklar yuzaga kelishiga sabab bo‘ladi.

Oxirgi gapda ajratib ko‘rsatilgan so‘zlar فعّال *fa‘‘āl* modeli asosida hosil bo‘lib, bu model o‘zakdan anglashilgan ma’nodagi faoliyat bilan shug‘ullanuvchi shaxsni bildiruvchi otlarni yasaydi. Mazkur holatda so‘z yasash jarayoni ot → ot turkumi doirasida sodir bo‘ladi:

خبز *khubz* – non → خباز *khabbāz* – nonvoy (AH, 170);

بقل *baql* – sabzavot, mevalar → بقال *baqqāl* – baqqol (AH, 57);

حلب *ḥalab* – sut → حلاب *ḥallāb* – sutchi (AH, 154).

Reduplikatsiya usulida hosil bo‘lgan to‘rt o‘zak harfli fe’llarning uchinchi harfiga *alif* infiks sifatida qo‘shilganda, harakat nomi formasini bildiruvchi so‘zlar yasaladi:

حملق *ḥamlaqa* – ko‘zini pirillatmoq → حملقة *ḥimlāqah* – ko‘zini pirillatish (AH, 160);

زلزل *zalzala* – silkitmoq → زلزال *zilzāl* – silkitish (AH, 284);

بلبل *balbala* – xavotirga solmoq → بلبال *bilbāl* – xavotirga solish (AH, 57).

*Yā affiksi orqali ot yasalishi. Yā* harfining prefiks sifatidagi so‘z yasash xususiyati, asosan klassik arab tilida kuzatilib, hozirda bu prefiks orqali ot turkumiga mansub so‘zlar yasalmaydi. Hozirgi arab tilida *yā* prefiks sifatida faqatgina fe’llarga qo‘shilib, ularning hozirgi zamon shaklini yasovchi qo‘shimcha vazifasini bajaradi.

Diaxron so‘z yasalishi jarayonida *yā* prefiks sifatida ba’zi uch harfli o‘zak fe’llarga qo‘shilib, ot yasovchi affiks vazifasini ham bajargan. Bunday holatlarda ba’zan yasama so‘z bilan o‘zak o‘rtasida semantik bog‘liqlik qisman saqlanib qolgan bo‘lsa, ba’zi holatlarda bu bog‘liqlik yo‘qolgani ma’lum bo‘ladi. Klassik davr arab tilshunoslari affiks yordamida yasalgan hosila hamda o‘zak o‘rtasida hech qanday bog‘liqlikning sezilmasligi, o‘sha affiksning yasama so‘zga, uni muayyan bir qolipga solish uchun qo‘shilganligini bildiradi[2], deb

---

[1] https://elcinema.com/work/2061519/

[2] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 1048.

ta’kidlaydilar. *Yā* ning bunday xususiyatli affiks vazifasida kelishi, asosan, tarixiy so‘zlarning yasalishida kuzatiladi. Masalan:

لمق *lamaqa* – qoqmoq, qamchilamoq → يلمق *yalmaq* – yupqa qavilgan cho‘pon[1];

لمع *lama’a* – yaltiramoq → يلمع *yalma’* – sarob (AH, 633);

هيّر *hayyara* – buzmoq → يهير *yahyar* – qattiq tosh[2];

صرف *ṣarafa* – sarflamoq → صيرف *ṣayraf* – sarrof[3];

بطر *baṭara* – norozi bo‘lmoq → بيطر *bayṭar* – veterinar[4];

ضغم *ḍaghama* – tishlamoq → ضيغم *ḍaygham* – tishlovchi (AH, 402).

Oxirgi ikki misolda o‘zakdan فيعل *fay‘al* qolipidagi so‘zni hosil ilish uchun *yā* o‘zakka qo‘shilgan.

Hozirgi arab adabiy tilida *yā* infiksi orqali shaxs oti yasovchi modellar qatoriga فعّيل *fi‘‘īl*, فعيل *fa‘īl* kirib, birinchi فعّيل *fi‘‘īl* modelida ikkinchi o‘zak harf geminatsiya hodisasiga uchrab tashdidlanadi hamda hosil bo‘lgan yasama so‘zda ma’no kuchayishi kuzatiladi.

*2.2-jadval. Yāning so‘z o‘rtasida affiks sifatida kelishi*

| *Yasama so‘z* | *So‘z yasovchi model* | *O‘zak* |
|---|---|---|
| صدّيق *ṣiddīq* – doimo rost so‘zlovchi odam (AH, 376)<br>شرّيب *shirrīb* – ko‘p ichuvchi odam (AH, 345) | فعّيل *fi‘‘īl*<br>CV+C+CVV+C | صدق *ṣadaqa* – rost gapirmoq (AH, 376)<br>شرب *sharib* – ichmoq (AH, 345) |
| سميع *sam’ī* – hamma narsani eshitib turuvchi (zot) (AH, 324)<br>خبير *khabīr* – bilimdon; mutaxassis (AH, 170)<br>قضيب *qaḍīb* – novda (AH, 559) | فعيل *fa‘īl*<br>CV+CVV+C | سمع *sami’a* – eshitmoq (AH, 324)<br>خبر *khabar* – yaxshi bilmoq (AH, 170)<br>قضب *qaḍaba* – butamoq (AH, 559) |

1 https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/لمق/
2 https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/هير/
3 https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/صرف/
4 https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/بطر/

إن الصدّيق من كثر منه الصدق *’inna al-ṣiddīqa man kathura minhu al-ṣidqu*[1] – Doimo rost so‘zlovchi odam chin gapi ko‘p bo‘lgan kimsadir.

الخبير هو رجل فني مختص في مجال معين *al-khabīru huwa rajul fannīy mukhtaṣ fī majāl mu‘ayyan*[2] – Mutaxassis bu muayyan bir sohada professional bo‘lgan odam.

Shuningdek, o‘rta asrlarda chet tilidan arab tiliga kirib kelgan so‘zlarni tilga moslashtirishda ham tilshunos olimlar *yā* harfidan foydalanganlar, masalan, fors tilidan kirib kelgan, “dahliz” ma’nosini beruvchi دليز *dalīz* so‘ziga *hā* va *yā* harflarini infiks sifatida qo‘shish orqali دهليز *dihlīz* so‘zi yasalgan.

*Wāw affiksi orqali ot yasalishi.* Affikslar yordamida ot yasalishida *wāw*ning infiks vazifasida kelishi faqat klassik arab tilida kuzatilib, u o‘zakni muayyan bir modelga solish jarayonida infiks sifatida ishtirok etgan, ammo hozirgi arab tilida ushbu infiks orqali ot turkumiga mansub so‘zlarning yasalishi kuzatilmaydi.

Quyidagi keltirilgan so‘zlarning uch harfli o‘zak qismini فوعل *faw’ala* hamda فعول *fa‘wala* modellariga solish uchun *wāw* o‘zak tarkibiga affiks sifatida qo‘shilgan:

*2.3-jadval. Wāw harfining so‘z o‘rtasida affiks vazifasida kelishi*

| O‘zak qismi uch undosh harfdan iborat so‘z | فوعل *faw‘ala* (fe’l) /فوعلة *faw‘alah* (ot) | O‘zak qismi uch undosh harfdan iborat so‘z | فعول *fa‘wala* (fe’l)/ فعولة *fa‘walah* (ot) |
|---|---|---|---|
| كثر *kathura* – ko‘p bo‘lmoq (AH, 558) | كوثر *kawthar* – kavsar (AH, 558) | جدل *jadala* – aylantirmoq (AH, 94) | جدول *jadwal* – irmoq (AH, 95) |
| حقل *ḥaqila* – kuchsiz bo‘lmoq[3] | حوقلة *ḥawqalah* – ikki qo‘lini beliga tiramoq[4] | قسر *qasara* – kuch bilan majburlamoq[5] | قسور *qaswar* – sher[6] |

---

[1] https://www.alraimedia.com/article/809680/مقالات/الصدق
[2] https://www.mjustice.dz/ar/2-2-الخبير-القضائي/
[3] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/حقل/
[4] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/حوقلة/
[5] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/قسر/
[6] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/قسور/

*wāw* va *tā* harflari birikmasidan tuzilgan وت- *-ūt* qo‘shma affiksi arab tilida ot yasovchi qo‘shimcha vazifasini bajarib, u o‘zakdan anglangan ma’noni katta miqdoriga ishora qiladi. Hozirgi arab adabiy tilida bu affiksning so‘z yasovchilik xususiyati kuzatilmaydi. Misollar:

ملك *malaka* – ega bo‘lmoq, hokimlik qilmoq → ملكوت *malakūt* – hokimlik, saltanat (AH, 664);

جبر *jabara* – majburlamoq → جبروت *jabarūt* – kuch-qudrat (AH, 90);

رحم *raḥima* – rahm qilmoq → رحموت *raḥamūt* – ulkan rahm-shafqat (AH, 246).

*Mīm affiksi orqali ot yasalishi.* Affiksal usul bilan ot yasalishida *mīm* prefiks vazifasida “a”, “i” va “u” qisqa unlilaridan biri bilan birga o‘zakka qo‘shilib keladi. Ushbu affiks fe’llarga qo‘shilib, asosan, shaxs otlari, otlarga qo‘shilib esa qurol otlari yasashga xizmat qiladi. Tarkibida *mīm* prefiks sifatida ishtirok etgan ot yasovchi modellarning 2 tasi qurol otlari, 2 tasi o‘rin va paytni bildiruvchi otlarni yasaydi.

1. Arab tilida -مِ *mi-* prefiksi bilan boshlanuvchi modellar asosdan anglashilgan ish-harakat uchun mo‘ljallangan narsani bildiruvchi otlar yasaydi. Odatda bu model asosida yangi so‘zlar fe’l o‘zakdan yasalib, ular ko‘p hollarda qurol otlari, nisbatan kam hollarda sifat yasaydi. Bunday qurol otlari yasovchi modellarga مفعل *mif‘al* va مفعال *mif‘āl* kirib, مفعل *mif‘al* modeli asosida so‘z yasalayotganda o‘zakning ikkinchi harfga tegishli qisqa unli “a”ga o‘zgartiriladi:

*2.4-jadval. Prefiksatsiya asosida so‘z yasalishi (4)*

| مفعل *mif‘al* (*mi*+C+CV+C) | |
|---|---|
| محلب *miḥlab* – sut sog‘iladigan idish (AH, 154) | حلب *ḥalaba* – sut sog‘moq (AH, 154) |
| مقصّ *miqaṣṣ* – qaychi (AH, 556) | قصّ *qaṣṣa* – qirqmoq (AH, 556) |

مفعال *mif‘āl* modeli o‘zakning birinchi harfiga -مِ *mi-* prefiksi, ikkinchi harfiga infiks vazifasida kelayotgan *alif* qo‘shilishi orqali hosil qilinib, u qurol otlarini yasaydi:

*2.5-jadval. Prefiksatsiya asosida so'z yasalishi (6)*

| مفعال *mif'āl* (*mi*+C+CVV+C) | |
|---|---|
| مفتاح *miftāḥ* – kalit (AH, 505) | فتح *fataḥa* – ochmoq (AH, 505) |
| مقراض *miqrāḍ* – qaychi (AH, 548) | قرض *qarāḍa* – qirqmoq (AH, 548) |
| مصباح *miṣbāḥ* – chiroq (AH, 371) | صبح *ṣabaḥa* – tongda turmoq (AH, 371) |
| مزمار *mizmār* – sibizg'a (AH, 285) | زمر *zamara* – sibizg'a chalmoq (AH, 285) |

Qurol otlari yasayotganda, bu model yuqorida keltirib o'tilgan boshqa مفعل *mif'al* modeli bilan sinonim bo'lib kela oladi. مفعل *mif'al* modeli asosida yasalayotgan har qanday hosila so'zni مفعال *mif'āl* shakliga ham qo'yish mumkin[1]. Ammo, Abu Ali Forsiy, Ibn Ya'ish, Abu Hayyan kabi klassik davr arab tilshunoslari مفعال *mif'āl* modeli asosida yasalgan har qanday so'zni مفعل *mif'al* shakliga solib bo'lmasligini aytishgan[2].

*2.6-jadval. Prefiksatsiya asosida so'z yasalishi (7)*

| مفعال *mif'āl* (*mi+C+CVV+C*) | *Tarjima* | مفعل *mif'al* (*mi+C+CV+C*) |
|---|---|---|
| منقار *minqār* | dastaki so'qa | منقر *minqar* (AH, 712) |
| مفتاح *miftāḥ* | kalit | مفتح *miftaḥ* (AH, 505) |
| معوال *mi'wāl* | ketmon | معول *mi'wal* (AH, 481) |
| مبراد *mibrād* | egov | مبرد *mibrad* (AH, 43) |

Misollar:

ويتم استخدامها في كسر السطوح الصلبة ويستطيع في التربة التي لا يستطيع المجرفة الوصول اليها، كما يمكن تقسيم التربة الجافة باستخدام الطرف الحاد للمعول.

*wa yatimmu istikhdāmuhā fī kasr al-suṭūḥ al-ṣulbah wa yastatī'u fī al-turbat al-latī lā yastatī'u al-mijrafah al-wuṣūl 'ilayhā, kamā yumkin taqsīm al-turbah al-jāffah bi istikhdām al-taraf al-ḥādd li al-mi'wal*[3] – U

---

[1] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 550.

[2] O'sha manba. – B. 550.

[3] https://www.almrsal.com/post/736530

qattiq yer sathini chopishda ishlatilib, lopatka chopa olmaydigan yerda ham qo‘llanadi, shuningdek, u ketmonning o‘tkir tarafi bilan quruq tuproqni ham maydalash mumkin.

مقص الشجر هو عبارة عن مقص خاص بعملية تقليم الاشجار والفروع، وهو يتكون من الصلب أو المعدن

*miqaṣṣ al-shajar huwa ‘ibārah an miqaṣṣ khāṣṣ bi ‘amaliyat taqlīm al-’ashjār wa al-furū‘, wa huwa yatakawwan min al-ṣulb aw al-ma‘din*[1] – Tokqaychi daraxt va shoxlarni kesishga maxsus mo‘ljallangan qaychidan iborat bo‘lib, u dastak va metalldan tuziladi.

Hozirgi arab adabiy tilida ba’zi qurol otlari *alif* va *wāw* infikslari ishtirok etgan فاعول *fā‘ūl* modeli bo‘yicha ham yasaladi. Masalan:

يعرف الحاسوب بأنه جهاز مُصمم لتنفيذ العمليات والحسابات، بناءً على مجموعة من الأوامر والإرشادات...

*yu‘raf al-ḥāsūb bi ’annahu jihāz muṣammam li tanfīdh al-‘amalīyāt wa al-ḥisābāt, binā’an ‘alà majmu‘ah min al-’awāmir wa al-’irshādāt*[2] – Kompyuter buyruqlar va ko‘rsatmalar komandasiga binoan hisobot va amaliyotlarni bajarish uchun mo‘ljallangan jihoz ekanligi bilan tanilgan.

يستخدم الناسوخ لبث واستقبال الصور. ولهذا، فإن النواسيخ تشبه آلات النسخ (التصوير) الصغيرة.

*yastakhdimu al-nāsūkh li bathth wa istiqbāl al-ṣuwar. Wa li hadha, fa’inna al-nawāsīkh tushbih ālāt al-naskh (al-taṣwīr) al-ṣaghīrah*[3] – Faks suratlarni jo‘natish va qabul qilish uchun qo‘llangani uchun u kichik nusxa oluvchi apparatlarga o‘xshaydi.

2. مَفْعِل *maf‘il* va مَفْعَل *maf‘al* modellari asosida o‘rin va payt nomlarini bildiruvchi otlar yasalib, hozirgi kelasi zamonda o‘rta o‘zak harfining qisqa unlisi “a” yoki “u” bo‘lgan fe’llardan مَفْعَل *maf‘al*, “i” bo‘lgan fe’llardan esa مَفْعِل *maf‘il* modelida o‘rin va payt otlari yasaladi[4]:

---

[1] https://www.almrsal.com/post/736530

[2] https://teqniyah.com/n ما-هو-جهاز-الحاسوب-وأهم-مكوناته/

[3] https://www.facebook.com/312336488895066/photos/a.312763565519025/320473921414656/?type=3

[4] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 561-567,568.

*2.7-jadval. Prefiksatsiya asosida so‘z yasalishi (5)*

| | | |
|---|---|---|
| مكتب *maktab* – shug‘ullanish xonasi (AH, 586) | مَفْعَل *maf‘al* (*ma*+C+CV+C) | كتب/يكتُب *kataba/yaktubu* – yozmoq (AH, 586) |
| مخرج *makhraj* – chiqish joyi; chiqish (AH, 175) | | خرج/يخرُج *kharaja/yakhruju* – chiqmoq (AH, 175) |
| مدخل *madkhal* – kirish joyi; kirish (AH, 205) | | دخل/يدخُل *dakhala/yadkhulu* – kirmoq (AH, 205) |
| مغرب *maghrib* – quyosh botish payti (AH, 488) | مَفْعِل *maf‘il* (*ma*+C+CV+C) | غرب *gharaba* – botmoq (quyosh) (AH, 488) |
| موعد *maw‘id* – muddat, va’da (AH, 774) | | وعد/يعِد *wa‘ada/ya‘idu* – va’da bermoq (AH, 774) |
| معرض *ma‘riḍ* – ko‘rgazma (AH, 444) | | عرض/يعرِض *‘araḍa/ya‘riḍu* – ko‘rsatmoq (AH, 444) |

مَفْعَل *maf‘al* va مَفْعِل *maf‘il* modellari arab tilida fe’l turkumidagi so‘zlardan asosdan anglashilgan ma’noni bildiruvchi ish-harakat nomini yasashga ham xizmat qiladi:

ضرب *ḍaraba* – urmoq → مضرب *maḍrab* – urish (AH, 399);

ذهب *dhahaba* – bilmoq → مذهب *madhhab* – bilish (AH, 223);

ورد *warada* – kelmoq → مورد *mawrid* – kelish (AH, 761);

فر *farra* – qochmoq → مفر *mafarr* – qochish (AH, 511).

Misollar:

مقر الكونغرس الأميركي بمجلسيه النواب والشيوخ، ويعد أحد أبرز المعالم العمرانية بالعاصمة الأميركية واشنطن.

*maqarr al-kūnghris al-’amīrkī bi majlisayhi al-nuwwāb wa al-shuyūkh, wa yu‘idd ’aḥad al-ma‘ālim al-‘umranīyah bi al-‘āsimat al-’amīrkīyah wāshintun*[1] – AQSH Kongressi qarorgohi o‘z vakillar va senatorlar palatasi bilan birgalikda poytaxti Vashingtonda bo‘ladigan eng ko‘zga ko‘ringan madaniy diqqatga sazovor joylarni tayyorlayapti.

[1] https://www.aljazeera.net/encyclopedia/2015/10/4/الكابيتول-رمز-تاريخي-لصناعة-القرار

عرض مكتب التحقيقات الفدرالي الأميركي (أف بي آي) مكافأة مالية بقيمة مليون دولار مقابل معلومات تؤدي إلى ضمان عودة عميل سابق له اختفى قبل خمس سنوات.

*‘araḍa maktab al-taḥqīqāt al-fidrālī al-’amīrkī (’af bī āy) mukāfa’at mālīyah bi qīmat malyūn dūlār muqābil ma‘lūmāt tu’addī ’ilà ḍimān ‘awdat ‘amīl sābiq lahu ikhtafà qabla khams sanawāt*[1] – Amerika Federal tergov byurosi (FTB) besh yil avval yo‘qolgan sobiq agentini qaytarishni kafolatlaydigan ma’lumotlar evaziga bir million dollar qiymatidagi mukofot pulini taklif qildi.

*So‘z tarkibida nūn harfining affiks sifatida kelishi.* Klassik arab tilida *nūn* affiks sifatida so‘zni biror bir arabiy modelga solish uchun xizmat qilgan. Uch undosh harfli o‘zakni فنعل *fun‘ul* (سنبل *sunbul*, جندب *jundub*), فعنلل *fa‘anlal* (جحنفل *jaḥanfal)*, فعنال *fi‘nāl* (قنعاس *qin‘ās*) modellariga solishda o‘zak tarkibiga qo‘shilib, so‘z yasash vazifasi to‘xtaydi.

*Hamza affiksi orqali ot yasalishi.* Bu affiks orqali so‘z yasalishi klassik arab tilida mavjud bo‘lgan bo‘lib, hozirgi arab adabiy tilida *hamza* orqali ot turkumiga mansub so‘zlarning yasalishi kuzatilmaydi. Klassik arab tilida so‘z yasash jarayonida *hamza* infiks ko‘rinishida fe’l turkumiga mansub so‘zlarga qo‘shilib, so‘z yasash jarayonida ko‘p hollarda o‘zi singari affiks vazifasida kelayotgan *alif*, *wāw* va *yā* harflariga kursi bo‘lib keladi.

Arab tilida o‘zagida *hamza*si bor bo‘lgan fe’llardan ham otlar yasalishi kuzatilib, yasama so‘z tarkibidagi *hamza*ni shakl yasovchi affiks bilan adashtirmaslik lozim. Bunga رئيس *ra’īs* (AH, 236) va شمأل *sham’al* (AH, 361) so‘zlarini misol qilish mumkin:

رئيس *ra’īs* – “boshliq” so‘zi tarkibida kelayotgan *hamza* qo‘shimcha emas, balki o‘zak tarkibga kiradi. Sababi رأس *ra’sa* – “boshqarmoq” (AH, 236) fe’lining ikkinchi o‘zak harfi *hamza*dir. Demak, *hamza* o‘rtasida kelgan so‘zlarning qaysi so‘zdan yasalganligini aniqlash bilan uning affiks yoki o‘zak harf ekanligi oson ajratiladi.

شمأل *sham’al* – “shimoldan esgan shamol” so‘zi tarkibida kelayotgan *hamza* tarixiy so‘z yasovchi affiks sanalib, arablarning “shamol shimol tarafdan essa” شمألت الريح *sham’alat al-rīḥ* , degan gapi bunga dalildir[2]. Ya’ni, شمأل *sham’al* so‘z شمل *shamala* fe’lidan yasalgan

---

[1] https://www.aljazeera.net/news/2012/3/7/ مكافأة-أميركية-مقابل-معلومات-عن-عميل

[2] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 1044.

bo‘lib, o‘zak tarkibida *hamza* mavjud emas, demak yasama so‘zga qo‘shilgan *hamza* bu yerda affiks vazifasini bajarib, fe’ldan ot turkumiga mansub so‘zni yasamoqda.

Xulosa qilib aytganda, arab tilida affikslar so‘zning boshi, o‘rtasi va oxiriga qo‘shilib, ular so‘z tarkibida ba’zida yakka o‘zi, ba’zida esa boshqa affiks vazifasida keluvchi harflar bilan birgalikda keladi. Arab tilida affikslar orqali so‘zlarning turlanish va tuslanish jarayonlari ham ifodalanadi. Ba’zi affikslar nafaqat yozma, balki og‘zaki nutq jarayonida ham so‘z shakllarini yasashga xizmat qiladi. Yangi so‘z va shakllarning yasalishiga xizmat qiluvchi ushbu affikslar doim ham yangi ma’noli so‘zlarni yasamaydi, balki ular gohida o‘zakka uni muayyan bir arabcha modelga solish uchun ham qo‘shilib, hech qanday ma’no ifodalamaydi.

## 2.2. Sirkumfikatsiya va suffiksatsiya usullarining asosiy ot yasovchi modellari

Sirkumfiks alohida joylashgan ikki[1] yoki uch qismdan tashkil topgan affiks turi bo‘lib, u so‘zning o‘zak tarkibiga, uning boshi, oxiri yoki o‘rtasiga qo‘shilib keladi. Arab tilshunosligida sirkumfikatsiya usulida so‘z yasalishiga oid tadqiqotlar juda kam bo‘lib, bunga rus arabshunosi O.Guskova tadqiqotini misol qilish mumkin. Olima sirkumfiksga nisbatan “o‘zakni chap va o‘ng tomondan o‘rab oluvchi affiks” deb ta’rif beradi. Otlarning ko‘plik shaklini yasovchi *alif* va *tā marbūṭah* sirkumfiks vazifasini bajarishini qayd etadi[2]. Tarkibida sirkumfikslar mavjud bo‘lgan yasama so‘zlarning tuzilishi tahlil qilinganda, ikkita so‘z yasovchi modellar aniqlanib, ular asosida hosil qilingan so‘zlar sirkumfikatsiya usulida yasalgan hosilalar sirasiga kiradi. Sirkumfikatsiya usulida yangi so‘zlar yasaydigan modellar tarkibida “a” – *fatḥah*, “i” – *kasrah* qisqa unlilaridan biri bilan keluvchi *mīm* harfi prefix, *tā marbūṭah* belgisi suffiks vazifasini bajaradi. Arab tilida ot turkumiga mansub ko‘pchilik so‘zlar sirkumfikatsiya usulida yasaladi va tarkibiga sirkumfiks qo‘shilgan yasama so‘zning birinchi va ikkinchi o‘zak harflari “C+CV” ko‘rinishida bo‘ladi. Sirkumfiksatsiya usulida so‘z yasalish jarayoni fe’l → ot,

[1] The Leipzig glossing rules: conventions for interlinear morpheme-by-morpheme glosses / B.Comrie, M.Haspelmath, B.Bickel, Max Plank Institute for Evolutional Anthropology. – Max Plank Institute for Evolutional Anthropology, 2008. – P. 7.

[2] Гуськова О.В. Аффиксальная деривация множественного числа в арабском языке. – Москва: Триумф, 2014. – С. 94.; Хашимова С.А. Ҳозирги хитой тилида редупликация, аффиксация ва конверсия. Филология фанлари доктори (DcS) дисс.автореф. – Т., 2020.

ot → ot so‘z turkumlari doirasida amalga oshadi. Quyida sirkumfikatsiya usulida so‘z yasovchi modellar keltiriladi:

1. مفعلة *mif‘alah* modeli asosida qurol oti[1] yasaladi:

2.

*2.8-jadval. Sirkumfikatsiya asosida so‘z yasalishi (1)*

| مفعلة mif‘alah (*mi*+C+CV+CV+h) | |
|---|---|
| مملحة *mimlaḥah* – tuzdon (AH, 622) | ملح *milḥ* – tuz (AH, 622) |
| محبرة *miḥbarah* – siyohdon (AH, 123) | حبر *ḥibr* – siyoh (AH, 123) |
| مقلمة *miqlamah* – qalamdon (AH, 570) | قلم *qalam* – qalam (AH, 570) |
| مكنسة *miknasah* – supurgi (AH, 608) | كنس *kanasa* – supurmoq (AH, 608) |
| مطرقة *miṭraqah* – bolg‘acha (AH, 414) | طرق *ṭaraqa* – taqillatmoq (AH, 414) |

Misol:

المِمْلَحَة هي وعاء يستخدم لحفظ الملح، ليكون من السهل ضغطه ووضعه في الأطباق.

*al-mimlaḥah hiya wi‘ā’ yastakhdimu li ḥifẓ al-milḥ, liyakūn min al-sahl ḍaghṭuhu wa waḍ‘uhu fī al-’aṭbāq*[2] – Tuzdon bu taomlarga oson sepilishi uchun tuz saqlanadigan idishdir.

3. مفعلة *maf‘alah* modeli uch harfli o‘zakka -مَ *ma-* prefiksi va suffiks vazifasida kelgan tanvinli *tā marbūṭah* qo‘shish orqali yasalib, arab tilshunosligida bu model asosida ichida muayyan bir hayvon turi ko‘p bo‘lgan joy nomlarini bildiruvchi otlar yasalishi qayd etiladi[3]; bunday so‘zlar ot[4] va fe’l so‘z turkumiga mansub so‘zlardan yasaladi:

---

1 عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 551.

2 https://ar.wikipedia.org/wiki/مملحة

3 عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 576.

4 O‘sha manba. – B. 576.

*2.9-jadval. Sirkumfikatsiya asosida so‘z yasalishi (2)*

| مفعلة *maf‘alah* (*ma*+C+CV+CV+h) | |
|---|---|
| مكتبة *maktabah* – kutubxona (AH, 586) | كتب *kataba* – yozmoq (AH, 586) |
| مدرسة *madrasah* – maktab (AH, 208) | درس *darasa* – o‘rganmoq (AH, 208) |
| مقبرة *maqbarah* – qabriston (AH, 537) | قبر *qabara* – dafn qilmoq (AH, 537) |
| مأسدة *ma’sadah* – sherlar ko‘p joy (AH, 123) | أسد *’asad* – she’r (AH, 123) |
| مظبأة *maẓba’ah* – kiyiklar ko‘p joy (AH, 428) | ظباء *ẓibā’* – kiyik (AH, 428) |
| مذأبة *madh’abah* – bo‘rilar ko‘p joy (AH, 229) | ذئب *dhi’b* – bo‘ri (AH, 229) |

Shuningdek, derivatsiya usulida yasalgan so‘zlarning tuzilishini o‘rganish jarayonida مفعلة *maf‘alah* modellaridan ish-harakat nomlari ham yasaladi, masalan:

*2.10-jadval. Sirkumfikatsiya asosida so‘z yasalishi (3)*

| | |
|---|---|
| مفر *mafarr* – qochish (AH, 511) | فرّ *farra* – qochmoq (AH, 511) |
| معاش *ma‘āsh* – yashash (AH, 482) | عاش *‘āsha* – yashamoq (AH, 482) |
| مأدبة *ma’dabah* – ziyofat (AH, 12) | أدب *’adaba* – ziyofat bermoq (AH, 12) |
| مدعاة *mad‘āh* – chaqirish (AH, 212) | دعا *da‘ā* – chaqirmoq (AH, 212) |

Misollar:

أعلنت مصر الانتهاء من توثيق 802 مقبرة أثرية منحوتة في الصخر غرب القاهرة.

*’a‘lanat miṣr al-’intihā’ min tawthīq thamānī mi’ah wa ’ithnatayn maqbarah ’atharīyah manḥūtah fī al-ṣakhr gharba al-qāhirah*[1] – Misr Qohira g‘arbida joylashgan xarsangtoshga o‘yib qurilgan 802 ta tarixiy maqbara borligi tasdiqlanganini e’lon qildi.

[1] https://www.aljazeera.net/culture/2018/8/31/مصر-توثق-802-مقبرة-أثرية-منحوتة-في-الصخر

تحتضن العاصمة الإندونيسية جاكرتا أكبر مكتبة في العالم من حيث عدد الطوابق، التي يصل عددها إلى 24.

*taḥtaḍinu al-‘āṣimah al-’indūnīsīyah jākārtā ’akbar* *maktabah* *fī al-‘ālam min ḥayth ‘adad al-ṭawābiq, ’al-latī yaṣil ‘adaduhā ’ilà ’arba‘ah wa ‘ishrīn*[1] – Indoneziya poytaxti Jakartada qavatlari soni 24 taga yetishi jihatidan dunyodagi eng katta bo‘lgan kutubxona joylashgan.

*Suffiksatsiya usulida ot yasalishi*. Arab tilida so‘z yasashning suffiksal vositalari son jihatdan kam, lekin eng sermahsul so‘z yasovchi usul sanaladi. Suffiksatsiya usulida *tā marbūṭah*, nisbiy sifat yasovchi -ِيّ -*īy*, uning asosida yasalgan ot yasovchi -يّة- -*īyah* suffiks vazifasida o‘zakka qo‘shilib keladi. Derivatsiya usulida yasalgan yasama so‘zlarning tuzilishi tahlilidan arab tilida suffiksatsiya usulida ot yasovchi فُعْلَة *fu‘lah* model borligi ma’lum bo‘ldi.

فُعْلَة *fu‘lah* modeli asosida yasalgan so‘zlar majhul nisbat sifatdoshi sifatida qayd etilsa-da, ular substantivatsiya natijasida ot turkumidagi so‘zga o‘zgaradi. Bu model doirasidagi so‘z yasash jarayoni fe’l → majhul nisbat sifatdoshi → ot ko‘rinishida sodir bo‘ladi:

*2.11-jadval. Suffiksatsiya asosida so‘z yasalishi (2)*

| فُعْلَة *fu‘lah* (CV+C+CV+*h*) | |
|---|---|
| مضغة *muḍghah* – chaynalgan/taom bo‘lagi (sifatdosh/ot) (AH, 657) | مضغ *maḍagha* – chaynamoq (AH, 657) |
| أكلة *’uklah* – yeyilgan/taom (sifatdosh/ot) (AH, 22) | أكل *’akala* – yemoq (AH, 22) |
| خطبة *khuṭbah* – aytilgan/xutba (sifatdosh/ot) (AH, 185) | خطب *khaṭaba* – nutq so‘zlamoq (AH, 185) |
| غرفة *ghurfah* – botirilgan/hovuch (sifatdosh/ot) (AH, 490) | غرف *gharafa* – botirib olmoq (AH, 490) |

**-ِيّ** *-īy suffiksi orqali so‘z yasalishi*. Arab tilida yangi so‘z yasalishida bevosita ishtirok etuvchi affiks vazifasini bajaradigan o‘nta harflar ichida *alif*, *yā*, *mīm* sermahsul so‘z yasovchi, qolgan harflar asosan shakl yasovchi qo‘shimchalar vazifasini bajaradi. Sermahsul so‘z yasovchi qo‘shimchalar orasida hozirgi arab adabiy tilining so‘z yasalish

---

[1] https://www.aljazeera.net/culture/2018/3/27/أكبر-مكتبة-في-العالم-4-ملايين-كتاب-بـ24

tizimida alohida o‘rin egallagan affiks bu *yā*dir. Arab tilidagi so‘zlarning tarkibiga e’tibor berilsa, ko‘pchilik so‘zlarda *yā* so‘z yasovchi *lāḥiqa harf* (suffiks) sifatida o‘zakka qo‘shilgani ma’lum bo‘ladi. Bu harf o‘zakka **ِيّ-** -*īy* va **ِيّة-** -*īyah* suffikslari ko‘rinishida qo‘shilib, u ko‘proq ot turkumiga mansub so‘zlarni yasashda ishtirok etadi. Arab tilshunoslari o‘zakka bu tarzda qo‘shiluvchi *yā*ni ياء النسب *yā‘ al-nasab* – “tegishlilik *yā*si”, deb atasalar, o‘zbek tilshunoslari uni, asosan, “otdan oxiridagi “-un” qo‘shimchasini olib tashlab, olib tashlangan qo‘shimcha o‘rniga qo‘yiluvchi sifat yasovchi suffiks”[1] sifatida qayd etadilar. Rus arabshunoslaridan B.Grande[2], G.Sharbatov[3]lar uni ham ot, ham sifat yasovchi qo‘shimcha, deb hisoblaydilar. G‘arb arabshunosi Y.Stetkevich[4] arab tilida ِيّ- -*īy* suffiksi orqali yasalgan neologizmlar ko‘p ekanligini ta’kidlagan bo‘lsa, Ch.Fergyuson[5] arab tili shevalarida -ِيّ -*īy* suffiksi yordamida so‘z yasalishini o‘rgangan.

Yangi davr arabshunoslari ِيّ- -*īy* suffiksini ism turkumiga mansub so‘z oxiriga qo‘shiluvchi tashdidlangan *yā* bo‘lib, bu suffiks qo‘shilgan so‘z biror-bir narsa, ota-ona, mahalla, qabila, mazhab, inson egalik qilishi mumkin bo‘lgan narsalarga tegishlilikka ishora qiladi, deb ta’riflaydilar[6]. Ba’zi tilshunoslar esa uni ياء الإضافة *yā al-’iḍāfah* – “izofa *yā*si” deb nomlab, ياء النسب *yā’ al-nasab* – “tegishlilik *yā*si” termini insonning faqatgina nasl-nasab jihatdan kelib chiqishini izohlasa, ياء الإضافة *yā’ al-’iḍāfah* – “izofa *yā*si” esa “tegishlilik *yā*si”ga nisbatan kengroq va insonning nasl-nasabidan boshqa jihatlarni ham ifodalay oladi, shuning uchun ham, bu suffiksni “izofa *yā*si”, deb ataydilar[7].

Hozirgi arab tilida ism turkumiga mansub so‘zlarning yasalishida “suffiksial derivatsiya” ko‘p tarqalgan usullardan biri sanaladi. Bunday

---

[1] Иброҳимов Н., Юсупов М. Араб тили грамматикаси. 1-жилд. – Тошкент, 1997. – Б. 48.

[2] Грандэ Б.М. Курс арабской грамматики в сравнительно-историческом освещении. – Москва: Восточная литература, 2001. – С. 257.

[3] Ковалев А.А., Шарбатов Г.Ш. Учебник арабского языка. – Москва: Восточная литература, 1998. – С. 91.

[4] Jaroslav Stetkevych. The modern arabic literary languge: lexical and stylistic developments. – Washington: Georgetown University Press, 2007. – P. 27.

[5] Ferguson Charles Albert. The Arabic koine // A journal of the Linguistic society of America, 1959.

[6] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. مكتبة دار العروبة للنشر و التوزيع. الكويت، 2003. – ص. 853.

[7] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. الجزء الأول. مكتبة دار العروبة للنشر و التوزيع. الكويت، 2003. – ص. 853.

usulda so‘z yasovchi qo‘shimchalarga ot va sifat yasovchi ـِيّ- *-īy* hamda bu ushbu affiksning *tā marbūṭah* bilan birikishi asosida hosil bo‘lgan ـِيّة- *-īyah* va ـِيّات- *-īyāt* murakkab qo‘shimchalari kiradi.

Arab tilida ـِيّ- *-īy* suffiksi ot, masdar, son so‘z turkumlariga qo‘shilib ot turkumiga mansub so‘zlar yasashga xizmat qiladi. Bu suffiks aniq otlarni yasaydi. Masalan:

“Ot+ـِيّ- *-īy*” shakli asosida shaxs otlari yasaladi, mazkur suffiksning جي- *-īy* shakli ham mavjud bo‘lib, bu qo‘shimcha arab tiliga Usmoniylar sulolasi hukmronligi davrida kirib kelgan:

*2.12-jadval. ـِيّ- -īy suffiksi vositasida so‘z yasalishi (2)*

| *Tarjima* | *O‘qilishi* | *Yasama so‘z* | *Tarjima* | *O‘qilishi* | *O‘zak* |
|---|---|---|---|---|---|
| jurnalist | *ṣaḥafīy* | صحفيّ (AH, 374) | gazeta | *ṣaḥīfah* | صحيفة (AH, 374) |
| sportchi | *riyāḍīy* | رياضيّ (AH, 273) | sport | *riyāḍah* | رياضة (AH, 273) |
| bojxonachi | *Jumrukjīy* | جمركجيّ (AH, 110) | bojxona | *jumruk* | جمرك (AH, 110) |
| imperialist | *isti’mārīy* | استعماريّ (AH, 480) | imperializm | *isti’mār* | استعمار (AH, 480) |
| harbiy | *Jundīy* | جنديّ (AH, 115) | armiya | *jund* | جند (AH, 115) |
| leyborist | *‘ummālīy* | عمّاليّ (AH, 437) | ishchilar | *‘ummāl* | عمّال (AH, 437) |
| arobiy odam | *’a‘rābīy* | أعرابيّ (AH, 443) | arablar | *’a‘rāb* | أعراب (AH, 443) |

Misollar:

(Top يواجه الصحفي البريطاني جيريمي كلاركسون، مقدم برنامج توب غير
(Gearسابقا، وابلا من الشكاوى بسبب مقال قال فيه إنه يكره ميغان ماركل زوجة
الأمير هاري.

*yuwājihu al-ṣaḥafīy al-brīṭānīy Jīrīmī Klārksūs, muqaddim barnāmaj "Top Gear" sābiqan, wābilan min al-shakāwa bi sabab maqāl qāla fīhi 'innahu "yakrahu" Mīghān Mārkl zawjat al-'amīr Hārī*[1] – Ilgari "Top Gear" ko'rsatuvini olib borgan ingliz jurnalisti Jeremi Klarksus uni shaxzoda Garining turmush o'rtog'i Megan Marklni yomon ko'rishi haqida aytilgan bir maqola sababli shikoyatlar yomg'iri ostida qolmoqda.

قتل جندي أيرلندي وأصيب 3 آخرون من قوات الأمم المتحدة العاملة في
جنوب لبنان يونيفيل بعد انقلاب آليتهم في وقت متأخر من مساء أمس الأربعاء.

*qutila jundīy 'īrlandīy wa 'uṣība thalāthat ākharūn min quwwāt al-'umam al-muttaḥidah al-'āmilah fī janūb Lubnān "Yūnīfīl" ba'd inqilāb ālīyatihim fī waqt muta'akhkhir min masa'i 'amsi al-'arbi'ā'*[2] – Kecha chorshanba kuni tunda mashinalari to'ntarilib ketganidan keyin Livan janubidagi "Yunifel"da ishlayotgan BMT kuchlarining 3 nafar a'zosi yaralandi va bir irlandiyalik askar halok bo'ldi.

Arab tilida ilm-fanga oid terminlarning yasalishida ـِيّة- *-īyah* qo'shimchasi muhim ahamiyatga ega bo'lib, tilshunoslar bu qo'shimcha haqida turli mulohozalarni bildiradilar, jumladan B.Abed bu borada uch xil ilmiy farzani keltiradi[3]. Birinchi farazga ko'ra, bu qo'shimcha klassik arab tilida avvaldan mavjud bo'lgan va uning asosida sifat so'z turkumiga mansub so'zlardan mavhum otlar yasaladi. Ikkinchi farazga ko'ra, u qadimiy suriya tilidan kirib kelgan, mavhumlikka ishora qiluvchi qo'shimchadir. Oxirgi farazga ko'ra esa, u pahlaviy va forsiy tillarining ta'siri natijasida yuzaga kelgan[4]. Olim oxirgi ikki farazni rad etadi va arab tilida nozil bo'lgan Qur'oni Karimda ـِيّة- *-īyah* qo'shimchasiga tugagan جاهليّة *jāhilīyah* – "johiliyat" va رهبانيّة

---

[1] https://www.aljazeera.net/misc/2022/12/21/أعرب-عن-كرهه-لها-صحفي-بريطاني-في-مرمى

[2] https://www.aljazeera.net/news/2022/12/15/عاجل-قوات-اليونيفيل-مقتل-جندي-إيرلندي

[3] Abed B. Aristotelian logic and the Arabic language in al-Farabi. – A.: State University of New-York Press, 1991. – P. 155-157.

[4] J.M.G.Mohamed. Productivity of the Arabic suffix -iyya. Implications for Translation and modernization of vocabulary. Arab world English journal. Special issue of translation. – №4, May, 2015. – P. 237.

*rahbānīyah* – “rohiblik” so‘zlari borligini ta’kidlab, birinchi farazni ma’qullaydi.

Arab tilida ـِيّ- *-īy* suffiksi ot va sifat turkumiga mansub so‘zlarni yasasa, J.Muhammad ـِيّة- *-īyah* suffiksi asosida o‘n olti xil turdagi aniq va mavhum otlar yasalishini, jumladan, ilm-fan sohasida yangi paydo bo‘layotgan termin nomlari ham, asosan, mazkur suffiks orqali hosil bo‘lishini qayd etadi[1].

ـِيّة- *-īyah* suffiksi qo‘shilishi orqali yasalgan otlar tahlilidan, bu qo‘shimcha ot so‘z turkumining aniq va mavhum turlarini yasashi aniqlanib, ular quyidagi tartibda guruhlarga ajratildi:

I. Mavhum otlar:

1. *Muayyan nazariya, ta’limot, g‘oya, siyosiy-madaniy sohalarga tegishli oqimlarni bildiruvchi mavhum otlar*. Bunday otlar terminlarni ifodalash uchun qo‘llanib, sifat, aniq nisbat sifatdoshi, arab tiliga o‘zlashgan so‘zlar asosida yasaladi:

*2.13-jadval. ـِيّة- -īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (1)*

| Tarjima | O‘qilishi | Arabcha |
|---|---|---|
| esxatologiya (o‘limdan keying hayot, oxirat haqidagi diniy ta’limot) | *’ukhrawīyah* | أخرويّة (AH, 11) |
| brahmanlik (falsafiy g‘oya) | *barahmīyah* | برهميّةُ (AH, 47) |
| ismoiliylik (shialar diniy harakati) | *’ismā’īlīyah* | إسماعيليّة (AH, 18) |
| platonizm (falsafiy nazariya) | *’iflāṭūnīyah* | إفلاطونية (AH, 21) |
| protestantlik (nasroniy dini yo‘nalishlaridan biri) | *brūtistantīyah* | بروتستنتية (AH, 42) |
| feminism (harakat nomi) | *niswīyah* | نسويّة (AH, 693) |

[1] O‘sha manba. – B. 246.

| | | |
|---|---|---|
| nosiriylik (misr prezidenti jamol abdu-l-nosir g‘oyalariga asoslangan siyosiy harakat) | *nāṣirīyah* | ناصريّة (AH, 697) |
| realism (falsafiy nazariya) | *wāqi‘īyah* | واقعية (AH, 780) |

Misollar:

النِسْوية هي مجموعة من الحركات الاجتماعية والسياسية والأيديولوجيات التي تهدف إلى تعريف وتأسيس المساواة السياسية والاقتصادية والشخصية والاجتماعية بين الجنسين.

*al-niswīyah hiya majmū‘ah min al-harakāt al-’ijtimā‘īyah wa al-siyāsīyah wa al-idīūlūjīyāt al-latī tahdifu ’ilà ta‘rīf wa ta’sīs al-musāwah al-siyāsīyah wa al-’iqtiṣādīyah wa al-shaxṣīyah wa al-’ijtim‘āīyah bayn al-jinsayn*[1] – Feminizm ikki jins o‘rtasidagi ijtimoiy, shaxsiy, iqtisodiy va siyosiy tenglikni tanitish va ta’sis etishga qaratilgan ideologiyalar va siyosiy, ijtimoiy harakatlar majmuidir.

الواقعية الفلسفية هي المذهب الذي يقرر للواقع الخارج عن التعقل وجوداً مستقلاً، ويقيس صدق الكلام بمطابقته للواقع، وهي بهذا المعنى تعارض المثالية.

*al-wāqi‘īyah al-falsafīyah hiya al-madhhab al-ladhī yuqarriru li al-wāq‘i al-khārij ‘an al-ta‘aqqul wujūdan mustaqillan, wa yaqīsu ṣidq al-kalām bi muṭābaqah li al-wāq‘i, wa hiya bi hadha al-ma‘nà tu‘āriḍu al-mithālīyah*[2] – Falsafiy realizm tashqi voqe’likka nisbatan uni ongdan mustaqil deya qaraydigan oqim bo‘lib, u gaplarning rostligini voqe‘likka qarab belgilaydi vas hu ma’noda idealizmga qarshi chiqadi.

2. *Muayyan bir davlat yoki oilani boshqarish bilan bog‘liq yondashuv, uslub yoki tizimni bildiruvchi otlar*:

*2.14-jadval.* ـِيّة- *-īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (2)*

| Tarjima | O‘qilishi | Arabcha |
|---|---|---|
| patriarxatlik (tizim) | *’abawīyah* | أبويّة (AH, 7) |
| matriarxatlik (tizim) | *’umūmīyah* | أموميّة (AH, 24) |
| aristokratizm (boshqaruv | *’arisṭuqrāṭīyah* | أرسطقراطيّة (AH, |

[1] https://ar.wikipedia.org/wiki)نسوية/

[2] https://www.marefa.orgالواقعية_الفلسفية/

| | | |
|---|---|---|
| usuli) | | 14) |
| fundamentaliszm (yo‘nalish) | *’uṣūlīyah* | أصوليّة (AH, 20) |
| imperiya (boshqaruv usuli) | *’ambrāṭūrīyah* | أمبراطوريّة (AH, 25) |
| diktatorlik (boshqaruv usuli) | *diktāṭūrīyah* | دكتاتوريّة (AH, 216) |
| monarxiya (boshqaruv usuli) | *malakīyah* | ملكيّة (AH, 664) |
| kapitalizm (iqtisodiy yondashuv) | *ra’smālīyah* | رأسماليّة (AH, 236) |
| diplomatiya (kelishuv usuli) | *diblūmāsīyah* | دبلوماسيّة (AH, 203) |
| konstitutsion (konstitutsiyaga asoslangan) | *dustūrīyah* | دستوريّة (AH, 210) |

3. *Insonlar xarakter-holati, yashash tarzini bildiruvchi mavhum otlar*, bunday ot turlari arab tilidagi kishilik olmoshlari, majhul nisbat sifatdoshi, masdarlardan ham yasaladi:

*2.15-jadval.* ـِيّة- *-īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (3)*

| Tarjima | O‘qilishi | Arabcha |
|---|---|---|
| egoizm | *’anānīyah* | أنانيّة (AH, 28) |
| boshqalar bilan o‘zaro kelishuvchanlik holati | *tabādulīyah* | تبادليّة (AH, 40) |
| badaviylik | *bādawīyah* | بادويّة (AH, 41) |
| jozibadorlik | *jādhibīyah* | جاذبيّة (AH, 95) |
| bo‘ydoqlik | *‘uzūbīyah* | عزوبيّة (AH, 449) |
| insoniylik | *’insānīyah* | إنسانيّة (AH, 28) |
| noinsoniylik | *’alla-ḏinsānīyah* | ألّا-إنسانيّة (AH, 28) |
| favoritizm | *maḥsūbīyah* | محسوبيّة (AH, 140) |
| his-hayajonga beriluvchanlik | *infi‘ālīyah* | إنفعاليّة (AH, 524) |
| mutlaq egalikni yaxshi ko‘ruvchanlik | *taḥakkumīyah* | تحكّميّة (AH, 152) |
| so‘lchilik | *yasārīyah* | يساريّة (AH, 790) |

| | | |
|---|---|---|
| (ijtimoiy-siyosiy harakatda) | | |
| individuallik, o‘ziga xoslik | *huwīyah* | هويّة (AH, 748) |
| xarakter | *shakhṣīyah* | شخصيّة (AH, 344) |

Misollar:

مصطلح <u>الأنانية</u> يشير في الحقيقة إلى من يضع رغباته واحتياجاته فوق رغبات الآخرين واحتياجاتهم.

*muṣṭalaḥ <u>al-’anānīyah</u> yushīru fī al-haqīqah ’ilà man yaḍa‘u raghabātihi wa iḥtīājātihi fawqa raghabāti al-ākharīn wa iḥtīājātihim*[1] – <u>Egoizm</u> termini, aslida, o‘z xohish-istaklarini boshqalarnikidan ustun qo’yuvchilarga nisbatan qo‘llanadi.

<u>الهُوِيَّةُ</u> هو مصطلح يستخدم لوصف مفهوم الشخص وتعبيره عن فرديته وعلاقته مع الجماعات.

*<u>al-huwīyah</u> huwa muṣṭalaḥ yustakhdamu li waṣfi mafhūm al-shakhṣ wa ta‘bīrih ‘an fardīyaatih wa ‘alāqatih ma‘a al-jamā‘āt*[2] – <u>Individuallik</u> shaxs tushunchasini ta’riflash va uning o‘ziga xosligi hamda jamoalar bilan aloqasini tavsiflash uchun qo‘llanadigan termin.

Insonlarning kasb mahorati, shuningdek, narsa-buyumlarning ishlash tizimi bilan bog‘liq xususiyatlarga ishora qiluvchi mavhum otlar:

*2.16-jadval.* ـِيّة- *-īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (4)*

| Tarjima | O‘qilishi | Arabcha |
|---|---|---|
| mexanika | *ālīyah* | آليّة[3] |
| yaratuvchanlik | *ibdā’īyah* | ابداعيّة (AH, 38) |
| texnikaviylik | *tiknīkīyah* | تكنيكيّة[4] |
| professionallik | *ihtirāfīyah* | احترافيّة[5] |

4. *Ma’lum bir obyektlar to‘plami yoki odamlar guruhini bildiruvchi otlar*, bunday otlar son, masdarlardan yasaladi:

---

[1] https://www.aljazeera.net/lifestyle/2020/11/18/ما-بين-الأنانية-وإنكار-الذات-كيف-تبني

[2] https://ar.wikipedia.org/wiki/هوية

[3] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/آلية/

[4] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/تكنيكيّة/

[5] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/احترافيّة/

*2.17-jadval. ـِيّة- -īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (5)*

| Tarjima | O‘qilishi | Arabcha |
|---|---|---|
| abjad harflari | *’abjadīyah* | أبجديّة (AH, 6) |
| fakultet | *kullīyah* | كلّيّة (AH, 605) |
| ming yillik | *’alfīyah* | ألفيّة (AH, 23) |
| dengiz floti | *baḥrīyah* | بحريّة (AH, 37) |
| burjuaziya | *burjuwāzīyah* | برجوازيّة (AH, 43) |
| o‘t o‘chiruvchilar guruhi | *’iṭfāīyah* | إطفائيّة (AH, 416) |

Misollar:

الأَبْجَدِيَّة العَرَبِيّة هي الأبجدية التي تستخدم الحروف العربية في الكتابة.

*al-’abjadīyah al-‘arabīyah hiya al-’abjadīyah al-latī tastakhdimu al-ḥurūf al-‘arabīyah fī al-kitābah*[1] – Arab alifbosi yozuvda arab harflarini ishlatuvchi alifbodir.

يرى الفيلسوف كارل ماركس أنّ البرجوازية طبقة قمعية تتحكم في وسائل إنتاج الموارد الطبيعية، والمصانع، والمطاحن...

*yarà al-faylasūf Kārl Mārks ’anna al-burjuwāzīyah tabaqah qam‘īyah tataḥakkamu fī wasā’il ’intāj al-mawārid al-ṭabi‘īyah wa al-maṣāni‘ va al-maṭāḥin*[2] – Faylasuf Karl Marks burjuaziyaga zavodlar, tegirmonlar va tabiiy manbalarni qayta ishlab chiqarish vositalariga hukmronlik qiluvchi repressiv tabaqa sifatida qaragan.

Ma’muriy hudud, muassasa yoki birlikni bildiruvchi otlar:

*2.18-jadval. ـِيّة- -īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (6)*

| *Tarjima* | *O‘qilishi* | *Arabcha* |
|---|---|---|
| ma’muriyat | *ma’mūrīyah* | مأموريّة (AH, 26) |
| hokimlik (shahar boshqarmasi) | *baladīyah* | بلديّة (AH, 60) |
| inspeksiya | *mufattashīyah* | مفتشيّة (AH, 506) |
| konsullik | *qunṣulīyah* | قنصليّة (AH, 574) |
| respublika | *jumhūrīyah* | جمهوريّة (AH, 113) |

1 https://ar.wikipedia.org/wiki)/أبجدية_عربية
2 https://mawdoo3.com/ما_هي_البرجوازية

| | | |
|---|---|---|
| yeparxiya (cherkov okrugi) | *’usqufīyah* | أسقفيّة (AH, 18) |
| akademiya | *’akādīmīyah* | أكاديميّة (AH, 21) |
| boshqarma | *mudīrīyah* | مديريّة (AH, 225) |

5. *Millat nomlarini bildiruvchi otlar*. Davlat nomiga ◌ِيّة- -*īyah* suffiksini qo‘shish orqali yasaladigan bunday so‘zlar, odatda aniqlovchi sifatida qayd etiladi, ammo ular yakka o‘zi ham kelib, ot so‘z turkumini ifodalaydi. Shuningdek, bunday tuzilishli so‘zlar ال *al* aniqlik artikli bilan kelsa, davlat tilini ifodalovchi otlarni bildiradi:

*2.19-jadval.* ◌ِيّة- *-īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (7)*

| *Tarjima* | *O‘qilishi* | *Arabcha* |
|---|---|---|
| turk millati/turk tili | *turkīyah/al-turkīyah* | تركيّة/التركيّة (AH, 76) |
| arab millati/arab tili | *a’rabīyah/al-a’rabīyah* | عربيّة/العربيّة (AH, 443) |
| rus millati/rus tili | *rūsīyah/al- rūsīyah* | روسيّة/الرّوسيّة (AH, 273) |
| ingliz millati/ingliz tili | *’injilīzīyah/ al-’injilīzīyah* | إنجليزيّة/الإنجليزيّة (AH, 28) |

6. Asosdan anglashilgan narsaga oid, shu narsa bilan xarakterlanuvchi ish, faoliyat, xatti-harakatni bildiruvchi otlar, ular, asosan, chet tilidan o‘zlashgan so‘zlardan yasaladi:

*2.20-jadval.* ◌ِيّة- *-īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (8)*

| *Tarjima* | *O‘qilishi* | *Arabcha* |
|---|---|---|
| akrobatlik | *bahlawānīyah* | بهلوانيّة (AH, 66) |
| poplik | *bābawīyah* | بابويّة (AH, 33) |
| poshsholik | *bāshshawīyah* | باشّويّة (AH, 33) |
| yepiskoplik | *’usqufīyah* | أسقفيّة (AH, 18) |
| professorlik | *’ustādhīyah* | أستاذيّة (AH, 17) |
| hokimlik | *ḥākimīyah* | حاكميّة (AH, 152) |
| admirallik | *’amīrālīyah* | أميراليّة (AH, 25) |

7. Fan tarmoqlari nomlarini ifodalovchi otlar, ular ismlarning ko‘plik shaklidan va aniq otlardan yasaladi:

*2.21-jadval.* ◌ِيّة- *-īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (9)*

| Tarjima | O‘qilishi | Arabcha |
|---|---|---|
| lingvistika | *’alsunīyah* | ألسنية (AH, 623) |
| metodika | *’uslūbīyah* | أسلوبيّة (AH, 317) |
| magnetism (tortishuv kuchi va u bilan bog‘liq hodisalarni o‘rganuvchi fan tarmog‘i) | *maghnāṭīsīyah* | مغناطيسيّة (AH, 660) |
| informatika | *ma‘lūmātīyah* | معلوماتيّة (AH, 468) |
| leksikologiya | *mu‘jamīyah* | معجميّة (AH, 437) |

Misollar:

الألسنية أو اللسانيات أو علم اللغة تعريفا هو العلم الذي يَدرس اللغة الإنسانية دراسة علمية تقوم على الوصف ومعاينة الواقع بعيدا عن النزعات التعليمية والأحكام المعيارية.

*al-’alsunīyah ’aw al-lisānīyāt ’aw ‘ilm al-lughah ta‘rīfan huwa al-‘ilm al-ladhī “yadrusu al-lughah al-’insānīyah dirāsah ‘ilmīyah taqūm ‘alà al-waṣf wa mu‘āyanat al-waq‘i ba‘īdan ‘an al-naz‘āt al-ta‘līmīyah wa al-’aḥkām al-mi‘yārīyah”*[1] – Tilshunoslik bu inson tilini voqe’likni me’yoriy talablar, ta’limga oid nizolardan yiroq holda kuzatish va uni tasvirlashga asoslangan ilmiy fan sifatida o‘rganishdir.

II. Aniq otlar:

1. Yakka otlar:

*2.22-jadval.* ◌ِيّة- *-īyah suffiksi vositasida so‘z yasalishi (10)*

| *Tarjima* | *O‘qilishi* | *Arabcha* |
|---|---|---|
| ko‘rpa | *baṭṭānīyah* | بطّانيّة (AH, 54) |
| kichik kema | *fulkīyah* | فلكيّة (AH, 529) |
| jallabiyya (uzun ko‘ylak ko‘rinishidag erkaklar | *jallābiyatun* | جلابيّة (AH, 106) |

[1] http://www.alnoor.se/article asp?id=356821

| | | |
|---|---|---|
| libosi) | | |
| jo'mrak | *ḥanafīyah* | حنفيّة (AH, 161) |
| ramazon oyi taqvimi | *'imsākīyah* | إمساكيّة (AH, 654) |
| pashshaxona | *nāmūsīyah* | ناموسيّة (AH, 673) |
| loydan tayyorlangan idish | *sulṭānīyah* | سلطانيّة (AH, 319) |
| termos | *zamzamīyah* | زمزميّة (AH, 285) |

2. Hadya etilgan, mehnat uchun berilgan narsalar (ko'proq pul ko'rinishida) nomlariga ishora qiluvchi otlar:

*2.23-jadval.* ـِيّة- *-īyah suffiksi vositasida so'z yasalishi (11)*

| Tarjima | O'qilishi | Arabcha |
|---|---|---|
| ozod qilish uchun to'lanadigan pul | *badalīyah* | بدليّة (AH, 40) |
| hadya | *'aṭīyah* | عطيّة(AH, 458) |
| gonorar | *'ikrāmīyah* | إكرامية (AH, 593) |
| maosh | *māhīyah* | ماهيّة (AH, 670) |
| kunlik maosh | *yawmīyah* | يوميّة (AH, 792) |
| avans | *sulfīyah* | سلفيّة (AH, 319) |
| oylik maosh | *shahrīyah* | شهريّة (AH, 365) |
| qo'l mehnati uchun to'lanadigan pul | *maṣna'īyah* | مصنعيّة (AH, 389) |
| hayitlik | *'īdīyah* | عيديّة (AH, 479) |
| pul ayirboshlashdagi komission to'lov | *ṣarfīyah* | صرفيّة (AH, 379) |

ـِيّةٌ- *-īyah* suffiksining qo'shilishi orqali hosil bo'lgan so'zlarning morfologik yasalish xususiyatlari tahlil qilinganda, bunday so'zlar atoqli va turdosh otlar, otning ko'plik shakli, sifat, yuklama, olmosh, -مَ *ma*-, *hamzali alif* (أ) prefikslari orqali yasalgan masdar, aniq va majhul nisbat sifatdosh shakllariga qo'shilib, aniq va mavhum otlar yasaladi. Misollar:

1) birlik sonidagi turdosh otlardan yasalgan so'zlar:

يوميّة *yawmīyah* – kunlik maosh, o'zak يوم *yawm* – kun (AH, 792);

ناموسيّة *nāmūsīyah* – pashshaxona, o'zak ناموس *nāmūs* – chivin (AH, 673);

جنديّة *jundīyah* – harbiylik, o‘zak جنديّ *jundīy* – harbiy (AH, 115);

حرفيّة *ḥirfīyah* – hunarmandchilik, o‘zak حرفة *ḥirfah* – hunar (AH, 135).

2) atoqli otlardan yasalgan so‘zlar:

ناصريّة *nāṣirīyah* – nosiriylik harakati, o‘zak Misr prezidenti Jamol Abdunnosir جمال عبد الناصر ناصر *Jamāl ‘abd al-Nāṣir* ismidan olingan (AH, 697);

إسماعيليّة *’ismā‘īlīyah* – ismoiliylik oqimi, o‘zak Ismoil ibn Ja’far al-Sodiq إسماعيل بن جعفر الصادق *’Ismā‘īl bin Ja‘far al-Ṣādiq* ismidan olingan (AH, 18);

وهّابيّة *wahhābīyah* – vahhobiylik oqimi, o‘zak saudiyalik diniy islohotchi Ibn Abdulvahhob ابن عبد الوهّاب *ibn ‘abd al-Wahhāb* ismidan olingan (AH, 787);

أفلاطونيّة *’aflaṭūnīyah* – platonizm oqimi, o‘zak yunon faylasufi Aflotun أفلاطون *’Aflāṭūn* ismidan olingan (AH, 21).

3) ko‘plik sonidagi otlardan yasalgan so‘zlar:

صبيانيّة *ṣibyānīyah* – bolalik, o‘zak صبيان *ṣibyān* – bolalar (AH, 373);

ملائكيّة *malā’ikīyah* – farishtamonandlik, o‘zak ملائك *malā’ikah* – farishtalar (AH, 664);

نساويّة *nisāwīyah* – feminism, o‘zak نساء *nisā’* – ayollar (AH, 693);

نجوميّة *nujūmīyah* – yulduzlik (mashhurlik ma’nosida), o‘zak نجوم *nujūm* – yulduzlar (AH, 681).

4) masdarlar va o‘rin va payt nomlarini bildiruvchi otlar asosida yasalgan so‘zlar:

فروسيّة *furūsīyah* – chavandozlik, o‘zak فروسة *furūsah* – ritsarlik (AH, 613);

إكراميّة *’ikrāmīyah* – gonorar, o‘zak إكرام *’ikrām* – izzat-ikrom ko‘rsatish (AH, 594);

مصنعيّة *maṣna‘īyah* – qo‘l haqi, o‘zak مصنع *maṣna‘* – zavod (AH, 390);

تحرّريّة *taḥarrurīyah* – liberalism, o‘zak تحرّر *taḥarrur* – ozod bo‘lish (AH, 132).

5) sifatlardan (asosan, orttirma daraja shaklidan) yasalgan so‘zlar:

أكثريّة *’aktharīyah* – ko‘pchilik, o‘zak أكثر *’akthar* – eng ko‘p (AH, 558);

أقلّيّة *’aqallīyah* – kamchilik, o‘zak أقلّ *’aqall* – eng kam;

أحاديّة *’uḥādīyah* – bir taraflilik, o‘zak أحاد *’uḥād* – bir tomonlama (AH, 10).

6) olmoshlardan yasalgan so‘zlar:

هويّة *huwīyah* – shaxsiyat, o‘zak هو *huwa* – “u” (3-shaxs, birlik) kishilik olmoshi (AH, 745);

أنانيّة *’anānīyah* – egoistlik (o‘zini o‘zi qattiq yaxshi ko‘rishlik) , o‘zak أنا *’anā* – “men” kishilik olmoshi (AH, 28).

7) yuklamalardan yasalgan so‘zlar:

كيفيّة *kayfīyah* – sifat, o‘zak كيف *kayfa* – “qanday”, “qanday qilib” so‘roq yuklamasi (AH, 613);

كمّيّة *kammīyah* – miqdor, o‘zak كم *kam* – “qancha”, “nechta” so‘roq yuklamasi (AH, 606).

8) predloglardan yasalgan so‘zlar:

معيّة *ma‘īyah* – kompaniya, o‘zak مع *ma‘* – “bilan” predlogi (AH, 658);

فوقيّة *fawqīyah* – ustunlik, o‘zak فوق *fawqa* – “ustida” predlogi (AH, 533);

دونيّة *dūnīyah* – haq-huqudan mahrumlik, o‘zak دون *dūna* – “-siz” predlogi (AH, 226).

9) sifatdoshlardan yasalgan so‘zlar:

مسؤوليّة *mas’ūlīyah* – mas’uliyat, o‘zak مسؤول *mas’ūl* – mas’ul bo‘lgan (odam) (AH, 293);

مقبوليّة *maqbūlīyah* – ma’qullik, , o‘zak مقبول *maqbūl* – ma’qul tushgan (narsa, kimsa) (AH, 539);

شاعريّة *shā‘irīyah* – shoirlik, o‘zak شاعر *shā‘ir* – shoir (AH, 354);

واقعيّة *wāqi‘īyah* – voqe’lik, o‘zak واقع *wāqi‘* – joylashgan (AH, 780).

Xulosa qilib aytganda, derivatsiya usulida yasama so‘zlar affikslar ishtirok etgan muayyan modellar asosida yasalib, ularning yasalishida o‘zakka *alif*, *wāw*, *yā*, *mīm* va *tā marbūtah* harflari affiks sifatida qo‘shiladi. O‘zak tarkibida ushbu affikslar bo‘lmagan hollarda, “a” – *fatḥah*, “a” – *kasrah*, “u” – *ḍammah* qisqa unlilari transfiks vazifasini bajarib keladi.

Ko‘pchilik tilshunoslar tomonidan nisbiy sifat yasovchi qo‘shim-cha sifatida qayd etilgan ـِيّ- *-īy* suffiksi sifat va ot turkumiga mansub

so‘zlarni yasab, yasama so‘zlar ko‘proq “ot+ِيّ- -*īy* = ot”, “ot+ِيّ- -*īy* = sifat” va “ravish+ِيّ- -*īy* = sifat” shakli asosida hosil bo‘ladi.

## 2.3. Affiksal ot yasalishida kuzatiluvchi morfonologik o‘zgarishlar

Morfonologiya turli morfemalarning fonologik tuzilmasini va fonologik farqlanishlarning morfologik maqsadda qo‘llanishini tadqiq etuvchi tilshunoslik bo‘limi bo‘lib, unda morfonologik jarayonlar quyidagi ko‘rsatkichlar doirasida tahlil qilinadi: 1. Morfemalarning fonologik tarkibini aniqlash; 2. Morfemalarning bo‘g‘inlarga bo‘linishi; 3. Yangi so‘z va so‘z shakllari yasalishida morfemalar tarkibida sodir bo‘ladigan fonologik o‘zgarishlarni tahlil etish; So‘z yasash jarayonida morfemalarning bir-biriga ulanishida qanday o‘zgarishlarning sodir bo‘lishi[1].

Umumiy tilshunoslikda so‘z yasalishida ro‘y beradigan morfonologik jarayonlarni o‘rganishga N.Trubetskoy[2] tomonidan tamal toshi qo‘yilgan bo‘lib, keyinchalik yevropa va rus olimlaridan I.Boduen de Kurtene[3], V.Kasayevich, A.Reformatskiy[4], o‘zbek olimlaridan A.Abduazizov[5], A.Nurmonov[6] kabilar tomonidan o‘rganilgan. Arab tilshunosligida esa o‘zakka affikslar qo‘shilishi natijasida sodir bo‘luvchi morfonologik jarayonlarning o‘rganilishi milodiy VIII asrga borib taqaladi. Arab tilida so‘z yasalishiga bag‘ishlab yozilgan ko‘plab asarlarda asosiy e’tibor fonologik o‘zgarishlarga qaratilib, bunday o‘zgarishlarni o‘rgangan dastlabki arab tilshunoslari Farahidiy[7], Ibn Durayd[8], Ibn Jinniy[9] va Sibavayhi[10]lar sanaladi. Ularning asarlarida fonologik jarayonlar الإبدال *al-ibdāl,* الإدغام *al-idg‘ām,* الإعلال *al-’i‘lāl,* الإمالة *al-’imālah,* المماثلة *al-mumāthalah* terminlari bilan ifodalanadi. XXI asrga kelib yuqorida nomlari sanab o‘tilgan fonologik jarayonlar umumiy holda التغييرات الصوتية *al-tag‘yīrāt al-ṣavtīyah* (“fonologik

---

[1] www.fio.ru. Морфонология. Федерация интернет-образования.
[2] www.philology.ru. Трубецкой Н.С. Некоторые соображения относительно морфонологии // Пражский лингвистический кружок. – Москва, 1967. – С. 155-119.
[3] Бодуэн дэ Куртэнэ И.А. Избранные труды по общему языкознанию. – Тошкент 1. – Москва, 1963.
[4] Абдуазизов А. Ўзбек тили фонологияси ва морфонологияси. – Тошкент, 2010. – Б. 11, 22.
[5] O‘sha manba. – Б. 169.
[6] Нурмонов А. Ўзбек тили фонологияси ва морфонологияси. – Тошкент, 1990.
[7] الخليل بن أحمد الفراهيدي. كتاب العين. – القاهرة: دار مكتبة الهلال، 2007.
[8] ابن دريد. جمهرة اللغة. – بيروت: دار العلم للملايين، 1987.
[9] ابن جني. سر صناعة الإعراب. – بيروت: دار الكتب العلمية، 2000.
[10] سيبويه أبو بشر عمرو بن عثمان. الكتاب. – القاهرة: الخانجي، 1988.

o‘zgarishlar”), morfonologik jarayonlar esa التغييرات الصوتية الصرفية *al-tag‘yīrāt al-ṣavtīyah al-ṣarfīyah* (“fonologik o‘zgarishlar”) terminlari bilan nomlana boshlandi. Arab tilshunoslaridan A.Humayidi[1] arab tilida qanday morfonologik jarayonlar borligini, Samiy I’vad, S.Husaynlar[2] esa *morfonologik o‘zgarish* terminining o‘zini izohlaganlar, D.Rayma[3] arab va ivrit tillaridagi uch harfli o‘zak fe’llardan yasalgan so‘z shakllarida kuzatiluvchi morfonologik jarayonlarni o‘rgangan, B.Ismail[4] Qur’oni Karim oyatlarida kelgan so‘zlardagi morfonologik jarayonlarni tahlil qilgan, M.Abdulsada so‘zlarning ko‘plik shakli yasalishida sodir bo‘ladigan tovush o‘zgarishlarini, J.Qinaiy arab tiliga o‘zlashgan so‘zlarning yasalishidagi morfonologik o‘zgarishlarni; rus arabshunoslaridan V.Zaritovskaya[5] so‘zlarning siniq ko‘plik shakllari yasalayotganda o‘zakda kuzatiluvchi morfonologik jarayonlar haqida qisman ma’lumot berib o‘tgan, S.Karabekyan[6] so‘zning kelishiklarda turlanish jarayonidagi morfonologik jarayonlarni o‘rgangan. G‘arb arabshunoslaridan K.Rayding[7] arab tilidagi assimilyatsiya, epenteza, *ḥadhf* qilish va so‘z tarkibida urg‘u ko‘chish hodisalarini o‘rgangan.

Arab tilida affikslarning o‘zakka qo‘shilishi natijasida sodir bo‘ladigan barcha fonologik o‘zgarishlar البدل *al-badal* (“o‘zgartirish”, “almashtirish”; uni القلب *al-qalb* nomi bilan ham ataydilar) tushunchasi bilan ifodalanib, *al-badal* bir harf o‘rniga boshqa bir harfni qo‘yishni bildiradi va uning الإبدال *al-ibdāl* va الإعلال *al-’i‘lāl* nomli ikki turi bor[8]. Shuningdek, *al-badal* arab tilida sodir bo‘luvchi morfonologik

---

[1] أسيل عبد الحسين حميدي. التغيرات الصوتية الصرفية // مجلة كلية التربية الأساسية للعلوم التربوية و الإنسانية/جامعة بابل، 2015. – العدد 22. – ص. 540-548.

[2] سامي عوض،صلاح الدين حسين. التغيرات الصوتية و قوانينها (المفهوم و المصطلح)// الآداب و العلوم الإنسانية، 2009. – العدد 31 (1). – ص.131-148.

[3] ديب ريما. التغيرات الصوتيّة والصّرفيّة و المقطعيّة في المشتقات عند التحويل من الفعل الثلاثي المجرد ( دراسة مقارنة بين العربيّة والعبريّة) // .مجلة الذاكرة. Volume 8, Numero 1, - ص. 250-266.

[4] الباقر منى السر إسماعيل. أثر التغيرات الصوتية في تحولات الصيغ الصرفية : دراسة وصفية تحليلية في ضوء علم اللغة الحديث من خلال الربع الأخير من القرآن الكريم. بحث مقدم لنيل درة الدكتوراه تخصص علم اللغة. جامعة أم درمان الإسلامية.السودان.

[5] Зарытовская В.Н., Аль-Фади Р.А. К вопросу о внутренней флексии корней в арабском и русском языках (флективный анализ структуры корня). Известия Саратовского университета. Новая серия. Серия Филология. Журналистика, 2019.

[6] www.academia.com. Карабекян С. Морфонологический анализ сегментов с танвином в арабском литературном языке.

[7] Ryding K.C. Arabic. Arabic phonotactics and morphophonology. – Cambridge University, 2014. – P. 23-32.

عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. الجزء الأول. مكتبة دار العروبة للنشر و التوزيع. – الكويت، 2003. – ص. 1064.

jarayonlar bilan bog‘liq tushunchalarni ham o‘zida aks ettiradi. *al-Badal* mavzusi arab tilshunosligida keng qamrovli mavzu sanalgani uchun monografiyaning ushbu faslida affiksal usul bilan ot yasalishida qo‘shimchalarning o‘zakka qo‘shilishi natijasida bo‘ladigan morfonologik o‘zgarishlarni o‘rganish maqsad qilindi va so‘z yasovchi affikslar ishtirokida hosil bo‘lgan ot turkumiga mansub yasama so‘zlar tarkibida quyidagi morfonologik hodisalar sodir bo‘lishi aniqlandi:

1) الإعلال *al-’i‘lāl* (“illatli harflar mutatsiyasi”)[1], unda qo‘shimcha qo‘shilishi natijasida o‘zak tarkibida mavjud, “illatli” sanalgan *wāw* va *yā* harflarining *hamza*ga yoki ayni shu ikki “illatli” harflardan biriga o‘zgarishi, ba’zi holatlarda esa so‘z tarkibidan umuman olib tashlanishi. U الحذف *al-ḥadhf,* التسكين *al-taskīn* (so‘z tarkibidagi illatli harfga sukun belgisini qo‘yish – “pauza”) va القلب *al-qalb* (yangi so‘z yasalishi jarayonida illatli harfga tegishli qisqa unlini shu harfning o‘ziga munosib bo‘lgan unliga o‘zgartirilishi – “mutatsiya”);

2) الإمالة *al-’imālah* (“palatalizatsiya”) – til o‘rtasining qattiq tanglayga tomon qo‘shimcha tarzda ko‘tarilishi, buning natijasida ovoz va shovqinning kuchayishi bilan tovushning yumshashi[2];

3) urg‘uning ko‘chishi;

4) الحذف *al-ḥadhf* (“eliziya”) – so‘z tarkibidagi biror harf yoki qisqa unlining olib tashlanishi, biroq olib tashlangan harfning o‘zakda mavjud deb sanalishi[3];

5) النقل *al-naql* (“qisqa unlilar metatezasi”)[4] – so‘z tarkibidagi illatli *wāw* va *yā* harflariga tegishli qisqa unlini, ularning talaffuziga og‘irlik qilgani uchun, ulardan avvalgi sog‘lom harfga ko‘chirish;

6) الإدغام *al-’idghām* (“assimilyatsiya”) – yonma-yon kelayotgan ikki bir xil tovushni ikkilantirish (tashdidlash), uning asosiy sharti birinchi undosh harfda qisqa unlining bo‘lmasligi, ikkinchisi esa unliga ega bo‘lishidir (shuningdek, ba’zi so‘zlarning ikkinchi va uchinchi o‘zak harflari bir xil bo‘lib, ularning harakatlari ham o‘xshash bo‘lsa, bunday so‘zlarda ham assimilyatsiya hodisasi kuzatiladi).

---

[1] Essien H. Structural study of Arabic morphology: PhD thesis, Linguistics. – Indiana University: Department of Near Eastern Languages and Cultures, 2014. – P. 36.

[2] Ҳожиев А. Тилшунослик терминларининг изоҳли луғати. – Тошкент: Ўзбекистон Миллий Энциклопедияси, 2002. – Б. 79.

[3] www.almrsal.com. تعريف الحذف و الزيادة و مواضعها. آيات حنفي. 2020

[4] Essien H. Structural study of Arabic morphology: PhD thesis, Linguistics. – Indiana University: Department of Near Eastern Languages and Cultures, 2014. – P. 37.

Affikslarning o‘zakka qo‘shilishi natijasida sodir bo‘luvchi morfonologik o‘zgarishlar tadqiqidan bu o‘zgarishlar yo o‘zak, yo o‘zakka qo‘shilgan qo‘shimcha tarkibida, yoki umumiy o‘zak va affiks tarkibida teng ravishda kuzatilib, ularni sog’lom harflar bilan bog‘liq morfonologik o‘zgarishlar (الإبدال *al-ibdāl*) va illatli harflar bilan bog‘liq morfonologik o‘zgarishlar (الإعلال *al-’i‘lāl,* النقل *al-naql,* الحذف *al-ḥazf*)ga bo‘lish mumkin. الإدغام *al-’idg‘ām,* الإمالة *al-’imālah* va urg‘uning ko‘chishi har ikki turdagi harflarda kuzatiladi. Shu jumladan, arab tilida fe’l o‘zakdan ism so‘z turkumiga mansub so‘z yasalayotganda kuzatiluvchi umumiy morfonologik o‘zgarish bu fe’lning uchinchi o‘zak harfidagi *fatḥah* (“a”)ning *tanwīn ḍammah* (“un”)ga o‘zgarishida ko‘rinadi.

Hozirgi arab adabiy tilida ism turkumiga oid so‘zlar yasalayotganda quyidagi morfonologik o‘zgarishlar sodir bo‘ladi:

– Uchinchi undoshi illatli harflardan iborat bo‘lgan o‘zakdan فعال *fi‘āl* yoki فعال *fu‘āl* modeli asosida so‘z yasalayotganda, illatli harf mutatsiya natijasida *hamza*ga o‘zgaradi[1] va shu bilan birga urg‘u birinchi bo‘g‘indan ikkinchisiga ko‘chadi. Masalan:

–

*2.24-jadval.* فُعَال *fu‘āl va* فِعَال *fi‘āl modellari doirasidagi morfonologik o‘zgarishlar*

| Morfonologik o‘zgargan shakli | Yasama so‘z | O‘zak |
|---|---|---|
| لقاء *liqā’* – uchrashuv (AH, 631) | لقاي *liqāy* | لقي *làqiya* – uchratmoq (AH, 631) |
| كساء *kisā’* – kiyim (AH, 597) | كساو *kisāw* | كسى *kàsiya* – kiymoq (AH, 597) |
| بناء *binā’* – bino (AH, 64) | بناي *bināy* | بنى *bàná* – qurmoq (AH, 64) |
| دعاء *du‘ā’* – duo (AH, 212) | دعاو *du‘āw* | دعا *dà‘ā* – duo qilmoq (AH, 212) |

– Ikkinchi undoshi illatli *wāw* harfidan iborat bo‘lgan o‘zakka, illatli harfdan keyin masdar shaklini yasovchi *alifni* qo‘shish orqali yangi so‘z yasalayotganda, aslida -ِو- -*iw*- shaklida bo‘lgan *wāw*

[1] ابن جني. شرح المفصل. ص. 9-10، و الشرح الملوكي. – ص. 278.

mutatsiyaga uchraydi va -ِي- -*iy*- tovushiga oʻzgaradi. Bu yerda urgʻu, uch harfli soʻzlarda birinchi boʻgʻindan ikkinchisiga, besh harfli soʻzlarda ikkinchi boʻgʻindan uchinchisiga koʻchadi. Urgʻu koʻchgan boʻgʻin palatalizatsiyaga uchraydi. Masalan:

*2.25-jadval. wāw harfi bilan bogʻliq morfonologik oʻzgarishlar (1)*

| Morfonologik oʻzgargan shakli | Yasama soʻz | Oʻzak |
|---|---|---|
| صيام *ṣiyām* – roʻza (AH, 393) | صوام *ṣiwām* | صام /صوم[1] *ṣāma*/ (asl.) *ṣàwama* – roʻza tutmoq (AH, 393) |
| عياذ *ʻiyādh* – panoh (AH, 479) | عواذ *ʻiwādh* | عاذ/عوذ *ʻādha*/(asl.) *ʻàwadha* – panoh soʻramoq (AH, 479) |
| اعتياد *iʻtiyād* – odat (AH, 478) | اعتواد *iʻtiwād* | اعتاد/اعتود *iʻtāda*/(asl.) *iʻtawada* – odatlanmoq (AH, 478) |
| سياقة *siyāqah* – transport boshqaruvi (AH, 334) | سواقة *siwāqah* | ساق/سوق *sāqa/*(asl.) *sawaqa* – transportni boshqarmoq (AH, 334) |

– Ikkinchi undoshi illatli *wāw* harfidan iborat boʻlgan oʻzakni suffiks vazifasida turgan *tā marbūṭah*li فعلة *fiʻlah* modeliga qoʻyish orqali yangi soʻz yasalganda ham, mutatsiya hodisasi kuzatiladi, ya’ni --ِو -*iw*- shaklida boʻlgan *wāw* -ِي- -*iy*- tovushiga oʻzgaradi. Bu oʻzgarish sukunlangan *wāw* harfining oʻzidan oldin turgan “i” qisqa unlisi ta’sirida *yā*ga oʻzgarishida aks etadi. Masalan:

دومة *diwmah* → ديمة *diymah* – uzoq yogʻadigan yomgʻir (AH, 226)

قومة *qiwmah* → قيمة *qiymah* – boylik (AH, 579)

– Oʻzakning ikkinchi yoki uchinchi harfi *wāw* boʻlib, ushbu harfdan oldin “i” qisqa unlisiga ega boʻlgan *mīm* affiksi qoʻshilsa, u holda *wāw* mutatsiya natijasida *yā*ga oʻzgaradi. Urgʻu esa birinchi boʻgʻindan ikkinchisiga koʻchadi. Masalan:

[1] Soʻz oʻrtasida -َوَ- -*awa*-, -َيَ- -*aya*- shaklida turgan *wāw* va *yā* illatli harflari choʻziq “ā” tovushiga oʻzgarib ketadi.

*2.26-jadval. wāw harfi bilan bog'liq morfonologik o'zgarishlar (2)*

| Morfonologik o'zgargan shakli | Yasama so'z | O'zak |
|---|---|---|
| ميعاد *mī'ād* – uchrashuv (AH, 774) | موعاد *miw'ād* | وعد *wà'ada* – va'da bermoq (AH, 774) |
| ميقات *mīqāt* – vaqt (AH, 778) | موقات *miwqāt* | وقت *wàqata* – vaqtini belgilamoq (AH, 778) |
| ميزان *mīzān* – tarozi (AH, 764) | موزان *miwzān* | وزن *wàzana* – o'lchamoq (AH, 764) |

– Uchinchi o'zak harfi *wāw* va *yā* bo'lgan fe'llardan ot yasalayotganda ِوٌ- *-iwun* yoki ِيٌ- *-iyun* ko'rinishida bo'lgan uchinchi bo'g'indagi illatli harflar eliziyaga uchrab, o'zidan oldin turgan "i" qisqa unlisi ta'sirida ٍ- *tanvwīn kasrah* ("-in" tovushi) ko'rinishini oladi:

*2.27-jadval. wāw va yāharflari bilan bog'liq morfonologik o'zgarishlar (1)*

| Morfonologik o'zgargan shakli | Yasama so'z | O'zak |
|---|---|---|
| قَاضٍ *qāḍin* – qozi (AH, 559) | قَاضِيٌ *qāḍiyun* | قَضَى *qaḍá* – hukm qilmoq (AH, 559) |
| بَانٍ *bānin* – quruvchi (AH, 64) | بَانِيٌ *bāniyun* | بَنَى *baná* – qurmoq (AH, 64) |
| داع *dā'in* – agitatsiya qiluvchi (AH, 212) | داعو *dā'iwun* | دعا *da'á* – chaqirmoq (AH, 212) |

– O'rin va payt otlari yasalayotganda, tarkibida *alif, tā, sīn, nūn* affikslari mavjud so'z oxirida kelayotgan *wāw* va *yā* harflari talaffuz jihatdan َيٌ- *-ayun*, َوٌ- *-awun* ko'rinishida bo'lsa, u holda bu illatli harflar mutatsiya natijasida ً- *tanwīn fatḥah* ("-an") olgan ى *alif maqṣūrah*ga aylanadi. Masalan:

*2.28-jadval. wāw va yā harflari bilan bog'liq morfonologik o'zgarishlar (3)*

| Morfonologik o'zgargan shakli | Yasama so'z | O'zak |
|---|---|---|
| مستشفًى *mustashfán* – shifoxona (AH, 358) | مستشفي *mustashfayun* | استشفى *istashfá* – davolanmoq (AH, 358) |

| | | |
|---|---|---|
| مبگًى *mabkán* – yig‘lanadigan joy (AH, 59) | مبكي *mabkayun* | بكى *baká* – yig‘lamoq (AH, 59) |
| معرًى *ma‘rán* – ochiq joy (AH, 448) | معرو *ma‘rawun* | عرا/عرو *‘arā*/*‘arawa* – kiyimsiz bo‘lmoq (AH, 448) |

Qurol otlari yasovchi مفعل *mif‘al,* مفعال *mif‘āl* va مفعلة *mif‘alah* modellari asosida so‘z yasalayotganda o‘zakning birinchi harfi yopiq bo‘g‘inga aylanib, ikkinchi harf harakati “a” tovushiga o‘zgaradi, مفعال *mif‘āl* modelida fe’l o‘zakda birinchi bo‘g‘inda turgan urg‘u ikkinchi bo‘g‘inga ko‘chadi .Masalan:

برد *barada* – egov bilan arralamoq → مبرد *mibrad* – arra (AH, 43);

قص *qaṣṣa* – qirqmoq → مقص *miqaṣṣ* – qaychi (AH, 556);

عزف *‘azifa* – kuy chalmoq → معزف *mi‘zaf* – cholg’u asbobi (AH, 449);

فتح *fataḥa* – ochmoq → مفتاح *miftāḥ* – kalit (AH, 505);

حرث *ḥaratha* – yer haydamoq → محراث *miḥrāth* – omoch (AH, 135);

مسح *masaḥa* – o‘chirmoq → ممسحة *mimsaḥah* – latta (AH, 653);

حفظ *ḥafiẓa* – saqlamoq → محفظة *miḥfaẓah* – sumka (AH, 148).

O‘rin va payt otlari yasovchi مفعل *maf‘il* va مفعل *maf‘al* modellari asosida so‘z yasalayotganda o‘zakning birinchi harfi yopiq bo‘g‘inga aylanib, ikkinchi harf harakati hozirgi-kelasi zamonda “a” yoki “u” unlisi bo‘lgan fe’llarda “a” tovushiga o‘zgaradi, “i” bo‘lgan fe’llarda esa o‘zgarmay shu qisqa unli holatida qoladi:

جلس *jalasa* – o‘tirmoq → يجلس *yajlisu* – o‘tiribdi → مجلس *majlis* – o‘tirish joyi (AH, 108);

ورد *warada* – kelmoq → يرد *yaridu* – kelayapti → مورد *mawrid* – kelish vaqti (AH, 761);

شرب *shariba* – ichmoq (AH, 345)→ يشرب *yashrabu* – ichayapti → مشرب *mashrab* – ichish joyi (AH, 346);

كتب *kataba* – yozmoq → يكتب *yaktubu* – yozayapti → مكتب *maktab* – yozuv xonasi (AH, 587).

Xulosa qilib aytganda, arab tilidagi ism turkumi doirasida affikslar yordamida so‘z yasalishi jarayonida bo‘ladigan morfonologik

o‘zgarishlar *hamza*, *wāw* va *yā* harflari doirasida kuzatiladi. Sog‘lom harflarga nisbatan, illatli harf sanalgan *wāw* va *yā* bilan bog‘liq morfonologik jarayonlar keng bo‘lib, ushbu jarayonlar illatli harflar o‘zakning qayerida joylashganligi, ularning qanday harf yoki qisqa unlidan oldin yoki keyin kelishi, qisqa unli olgan-olmaganligiga chamcharchas bog‘liq.

# III. ARAB TILIDA AFFIKSAL USUL BILAN SIFAT VA SIFATDOSHLARNING YASALISHI

## 3.1. Transfiksatsiya va prefiksatsiya usullarida sifat va sifatdoshlarning yasalishi

Arab tilida sifat va sifatdoshlar affiksal so‘z yasashning prefiksatsiya, infiksatsiya, suffiksatsiya va transfiksatsiya usullari asosida yasalib, hozirgi arab tilida bunday so‘z yasovchi affikslar vazifasini *alif*, *yā*, *wāw*, *mīm*, *hamza* klassik arab tilida esa bu harflarga qo‘shimcha ravishda *hā* harfi ham bajarib kelgan. Sifat turkumiga mansub so‘zlar fe’l o‘zaklardan yasalib, ba’zida ularda otlashish jarayoni ham sodir bo‘ladi.

*Transfiksatsiya usulida so‘z yasalishi.* Arab tilida affiks vazifasida keluvchi o‘nta harflardan tashqari, so‘z yasalish jarayonida “a” *fatḥah*, “i” *kasrah* va “u” *ḍammah* qisqa unlilari o‘zak ichida transfiks ko‘rinishida keladi. Rus arabshunoslaridan V.Belkin va G.Sharbatov[1]lar transfikslarni “uzilib-uzilib keladigan affiks”[2] sifatida eng sermahsul so‘z yasash usullaridan biri ekanligini qayt etishgan. O.Guskova affikslarning bu turi “diffiks”, “konfiks” nomlari bilan ham atalishini qayd etib o‘tadi[3]. Mushtaqqot guruhiga kiruvchi yasama so‘zlar hosil bo‘lgan modellar tahlil qilinganda, transfikslar ishtirokida yasaluvchi 6 xil model mavjudligi aniqlanib, ular asosida fe’l so‘z turkumidan sifat va sifatdoshlarga mansub so‘zlar yasalib, ularning barida omonimlik xususiyati kuchlidir.

1. فعل *fā‘il* modeli o‘zak-transfiks/o‘zak-transfiks/o‘zak ko‘rinishida bo‘lib, mazkur model asosida so‘z yasalishi o‘timsiz fe’llar doirasida kuzatiladi hamda uning yasama so‘zlari qatoriga sifatlar kiradi:

*3.1-jadval. Transfiksatsiya asosida so‘z yasalishi (فعل fā‘il modeli) (1).*

| | |
|---|---|
| بطر *baṭir* – noshukr; takabbur | بطر *baṭira* – noshukr bo‘lmoq (AH, 43) |
| حذر *ḥadhir* – ehtiyotkor (AH, 53) | حذر *ḥadhira* – ehtiyot bo‘lmoq (AH, 53) |
| لبق *labiq* – iltifotli (AH, 616) | لبق *labiqa* – iltifotli bo‘lmoq (AH, |

[1] Шарбатов Г.Ш. Современный арабский язык. – Москва: Академия Наук, 1961. – С. 93.
[2] Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Московский университет, 1974. – С. 59.
[3] Гуськова О.В. Аффиксальная деривация множественного числа в арабском языке. – Москва: Триумф, 2014. – С. 80.

| | |
|---|---|
| | 616) |
| قلق *qaliq* – xavotirli (AH, 570) | قلق *qaliqa* – xavotirlanmoq (AH, 570) |
| فرح *fariḥ* – xursand (AH, 511) | فرح *fariḥa* – xursand bo‘lmoq (AH, 511) |
| خشن *khashin* – qo‘pol (AH, 182) | خشن *khashuna* – qo‘pol bo‘lmoq (AH, 181) |
| فطن *faṭin* – farosatli (AH, 524) | فطن *faṭuna* – tushunmoq (AH, 524) |
| حزن *ḥazin* – xafa (AH, 138) | حزن *ḥazina* – xafa bo‘lmoq (AH, 138) |
| نزق *naziq* – tentak (AH, 688) | نزق *naziqa* – tentaklanmoq (AH, 688) |

Misol:

لا يَأمَنُ الدَهرُ إِلّا الخائِنُ البَطِرُ
مَن لَيسَ يَعقِلُ ما يَأتي وَما يَذَرُ

*lā ya’manu al-dahru ’illā al-khā’inu al-baṭiru*
*Man laysa ya‘qilu mā ya’tī wa mā yadhar*[1]
Zamon faqat takabbur xoinga xavfsiz bo‘ldi,
Kim aqlin ishlatmasa, omon qolmay, halok bo‘ladi.

2. فَعَل *fa‘al* modeli: o‘zak-transfiks/o‘zak-transfiks/o‘zak (CV+CV+C). Bu model asosida ko‘proq sifat, ba’zi holatlarda harakat nomi va sifatdosh yasaladi[2]:

*3.2-jadval. Transfiksatsiya asosida so‘z yasalishi (فعل fa‘al modeli) (2)*

| | |
|---|---|
| بطل *baṭal* – qahramon (AH, 53) | بطل *baṭula* – qahramon bo‘lmoq (AH, 53) |
| حسن *ḥasan* – yaxshi (chiroyli) bo‘lish; yaxshi, chiroyli (masdar/sifat) (AH, 141) | حسن *ḥasuna* – yaxshi; chiroyli bo‘lmoq (AH, 141) |
| سلب *salab* – tortib olingan/o‘lja (sifatdosh/ot) (AH, 317) | سلب *salaba* – tortib olmoq (AH, 317) |
| رغد *ragha* – farovon bo‘lish/ | رغد *raghida* – farovon bo‘lmoq |

[1] https://www.aldiwan.net/poem62087.html
[2] فاضل صالح السمرائي. معاني الأبنية في العربية. – دار عمار. – ص. 58.

| farovonlik (masdar/ot) (AH, 258) | (AH, 258) |
|---|---|

Misol:

ثمة جوانب عديدة يتبين من خلالها أهمية الخلق الحسن ومكانته في الإسلام.

*thammah jawānib ʻadīdah yatabayyanu min khilālihā ’ahamīyat al-khulq al-ḥasan wa makānātih fī al-’islām*[1] – Yaxshi xulq-atvor va uning islom dinida tutgan oʻrnini ochib beruvchi bir necha omillar bor.

3. فَعْل *faʻl* modeli: oʻzak-transfiks/oʻzak-transfiks/oʻzak (CV+C+C). Bu model asosida yasalgan sifatlarda substantivatsiya hodisasining sodir boʻlishi kuzatiladi[2]:

*3.3-jadval. Transfiksatsiya asosida soʻz yasalishi (فعل faʻl modeli) (3)*

| | |
|---|---|
| شهم *shahm* – ziyrak (AH, 365) | شهم *shahuma* – dovyurak boʻlmoq (AH, 365) |
| ضخم *ḍakhm* – baxaybat (AH, 398) | ضخم *ḍakhuma* – ulkan boʻlmoq (AH, 398) |
| لفظ *lafẓ* – gapirilgan/soʻz (sifatdosh/ot) (AH, 629) | لفظ *lafaẓa* – gapirmoq (AH, 629) |
| سهل *sahl* – tekislik/tekis, yengil (ot/sifat) (AH, 330) | سهل *sahula* – yengil boʻlmoq (AH, 330) |

Misol:

أعلن رئيس بلدية إسطنبول أكرم إمام أوغلو السيطرة على حريق اندلع في مبنى سكني ضخم مؤلف من 24 طابقا في إسطنبول، أكبر مدينة في تركيا.

*’aʻlana ra’īs baladīyah ’Isṭanbūl ’akram ’imām ’ūghlū al-sayṭarah ʻalà ḥarīq indafaʻa fī mabnà sakanī ḍakhm mu’allaf min ’arbaʻah wa ʻishrīn ṭābiqan fī ’Isṭanbūl, ’akbar madīnah fī Turkiyā*[3] – Istanbul hokimiyati boshligʻi Akram Imom oʻgʻli Turkiyaning eng katta shahri Istanbuldagi 24 qavatli ulkan yashash manzilida kelib chiqqan yongʻin bostirilganini e’lon qildi.

4. فُعْل *fuʻl* modeli: oʻzak-transfiks/oʻzak-transfiks/oʻzak (CV+C+C). Bu model asosida yasaluvchi soʻzlarga sifat, majhul nisbat sifatdoshi kirib, hosil boʻlgan yasama soʻzlar ba’zan otlashadi:

---

[1] https://mawdoo3.com/الخلق_حسن_صفات_هي_ما

[2] رفيقة بن ميسية. التناوب الدلالي بين صيغة اسم الفاعل و صيغ صرفية أخرى في القرآن الكريم // مجلة العلوم الإنسانية // - عدد 46. 2016. – ص. 387-408.

[3] https://www.aljazeera.net/news/2022/10/16/في-سحاب-ناطحة-في-ضخم-حريق-اندلاع

*3.4-jadval. Transfiksatsiya asosida so'z yasalishi (فعل fu'l modeli) (4)*

| | |
|---|---|
| سحت *suḥt* – ta'qiqlangan/ta'qiqlangan yo'l bilan erishilgan narsa (sifat/ot) (AH, 300) | سحت *saḥata* – ta'qiqlamoq (AH, 300) |
| صلب *ṣulb* – mustahkam/po'lat (sifat/ot) (AH, 385) | صلب *ṣaluba* – mustahkam bo'lmoq (AH, 385) |
| غمر *ghumr* – mo'l-ko'l (suv)/bog'lam (sifat/ot) (AH, 498) | غمر *ghamura* – mo'l-ko'l bo'lmoq (suv) (AH, 498) |
| حرّ *ḥurr* – ozod/olijanob/toza (metal haqida) (sifat so'z turkumi doirasida) (AH, 132) | حرّ *ḥarra* – ozod bo'lmoq (AH, 132) |
| نكر *nukr* – yomon/yomonlik (sifat/ot) (AH, 717) | نكر *nakira* – bilmaslik (AH, 717) |

5. فِعْل *fi'l* modeli: o'zak-transfiks/o'zak-transfiks/o'zak (CV+C+C). Bu model asosida majhul nisbat sifatdosh shakli (bunday shakldagi so'zlar yasalish jarayonida otlashadi)[1] va sifatlar hosil bo'ladi:

*3.5-jadval. Transfiksatsiya asosida so'z yasalishi (فعل fi'l modeli) (5)*

| | |
|---|---|
| ذبح *dhibḥ* – so'yilgan/qurbonlik (sifatdosh/ot) (AH, 229) | ذبح *dhabaḥa* – so'ymoq (AH, 229) |
| طحن *ṭiḥn* – tuyilgan/un (sifatdosh/ot) (AH, 411) | طحن *ṭaḥana* – tuymoq (AH, 411) |
| غرّ*ghirr* – yosh /sodda (AH, 487) | غرّ*gharra* – yo'ldan urmoq (AH, 487) |
| بكر *bikr* – bokira/nishona (AH, 59) | بكر *bakara* – barvaqt turmoq (AH, 59) |

6. فُعُل *fu'ul* modeli: o'zak-transfiks/o'zak-transfiks/o'zak (CV+CV+C). Bu model asosida sifatlar hamda aniq nisbat sifatdoshining mubolag'a shakli (o'zbek tilida sifat so'z turkumiga to'g'ri keladi) yasaladi:

---

[1] فاضل صالح السمرائي. معاني الأبنية في العربية. – دار عمار. – ص. 58.

*3.6-jadval. Transfiksatsiya asosida so‘z yasalishi (فعل fu‘ul modeli) (6)*

| | |
|---|---|
| عتل *‘utul* – kuchli/novcha (AH, 434) | عتل *‘atala* – yukni olib bormoq (AH, 434) |
| جنب *junub* – uzoq/junub (sifat so‘z turkumi doirasida) (AH, 114) | جنب *janaba* – uzoqlashmoq (AH, 114) |
| فرط *furuṭ* – unutilgan/isrof bo‘lgan (AH, 515) | فرط *faraṭa* – beparvolik qilmoq (AH, 515) |

*Prefiksatsiya usulida so‘z yasalishi.* Tarkibida so‘z yasovchi affikslar mavjud bo‘lgan sifat va sifatdoshlarning 33 ta so‘z yasovchi modellari mavjud bo‘lib, bu modellar asosida hosil qilingan so‘zlar prefiksatsiya usulida yasalgan yasama so‘z sirasiga kiradi. Prefiksatsiya usulida so‘z yasovchi modellarning bittasida *alif*, qolgan 32 tasida “a”, “i” yoki “u” qisqa unlilaridan biri bilan keluvchi *mīm* harfi affiks vazifasida kelib, -مَ *ma-* prefiksi ishtirokida bir model, -مِ *mi-* ishtirokida 2 ta model, -مُ *mu-* prefiksi orqali 29 ta model yasaladi. -مِ *mi-* prefiksi ishtirokida hosil bo‘lgan مفعيل *mif’īl* modeli tarkibida infiks vazifasida keluvchi *yā* harfi mavjud. Affiksal so‘z yasashning bu turida ot va sifat turkumiga mansub so‘zlar yasalib, so‘z yasash jarayoni fe’l → sifat, fe’l → sifatdosh turkumlari doirasida amalga oshadi. Prefiksatsiya usulida yasalgan sifatdoshlar otlashish xususiyatiga ega.

1. Uch harfli o‘zak fe’l asosida yasalgan hosila boblarining aniq nisbat sifatdosh shaklini yasovchi modellar; ular fe’l o‘zakka -مُ *mu-* prefiksi qo‘shish va ikkinchi o‘zak harfiga “i” qisqa unlisini qo‘yish orqali hosil qilinadi; ikkinchi o‘zak harfining qisqa unlisini “a”ga o‘zgartirish orqali hosila boblarining majhul nisbat sifatdosh shakli hosil qilinib, har ikki shaklning yasalishida substantivatsiya hodisasi kuzatiladi. Uch harfli fe’lga -مُ *mu-* prefiksi qo‘shish orqali yasaluvchi 11 model mavjud, bu modellar asosida, substantivatsiya natijasida, ko‘p hollarda asosdan anglashilgan ma’noni ifodalovchi faoliyat bilan shug’ullanuvchi shaxs otlari yasaladi:

*3.7-jadval. Prefiksatsiya asosida so‘z yasalishi (1)*

| Yasama so‘z | O‘zak va affikslarning joylashish tartibi | O‘zak |
|---|---|---|
| مدرس *mudarris* – o‘qitayotgan → o‘qituvchi (AH, 208) | مفعّل *mufa‘‘il* *Mu*+CV+C+CV+C | درّس *darrasa* – o‘rgatmoq (AH, 208) |
| مشارك *mushārik* – ishtirok etayotgan → ishtirokchi (AH, 349) | مفاعل *mufā‘‘il* *Mu*+CVV+CV+C | شارك *shāraka* – ishtirok etmoq (AH, 349) |
| مشرف *mushrif* – boshqarayotgan → rahbar | مفْعل *muf‘il* *Mu*+C+CV+C | أشرف *’ashrafa* – boshqarmoq (AH, 515) |
| متعلم *muta‘allim* – ta’lim olayotgan → o‘quvchi (AH, 468) | متفعّل *mutafa‘‘il* *Mu*+*ta*+CV+C+CV+C | تعلّم *ta‘allama* – ta’lim olmoq (AH, 468) |
| متعاون *muta‘āwin* – hamkorlik qilayotgan → hamkor (AH, 481) | متفاعل *mutafā‘il* *Mu*+ *ta*+CVV+ CV+C | تعاون *ta‘āwana* – hamkor bo‘lmoq (AH, 481) |
| منطلق *munṭaliq* – ketgan (AH, 419) | منفعل *munfā‘il* *Mu*+*n*+CV+CV+C | انطلق *inṭalaqa* – ketmoq, yo‘lga tushmoq (AH, 419) |
| مجتهد *mujtahid* – harakat qiluvchi (AH, 116) | مفتعل *mufta‘il* *Mu*+C+*ta*+CV+C | اجتهد *ijtahada* – harakat qilmoq (AH, 116) |
| محمرّ *muḥmarr* – qizargan (AH, 158) | مفعل *muf‘ill* *Mu*+C+CV+C+C | إحمرّ *’iḥmarra* – qizarmoq (AH, 158) |
| مستثمر *mustathmir* – sarmoya qo‘shayotgan → sarmoyador (AH, 86) | مستفعل *mustaf‘il* *Mu*+*sta*+C+CV+C | استثمر *istathmara* – sarmoya qilmoq (AH, 86) |
| معشوشب *mu‘shawshib* – qalin o‘t bilan qoplangan (AH, 452) | معفولل *mu‘fawlil* *Mu*+C+CV+*w*+CV+C | اعشوشب *i‘shawshaba* – qalin o‘t bilan qoplanmoq |

| | | |
|---|---|---|
| | | (AH, 452) |
| مجلوذّ *mujlawwidh* – cho‘zilgan | معفوّل *mu‘fawwil* *Mu*+C+CV+C+CV +C | اجلوذّ *ijlawadhdha* – cho‘zilmoq (AH, 107) |

Misollar:

أعلنت فوكس نيوز أمس الخميس أن مايك بومبيو، وزير الخارجية في عهد الرئيس السابق دونالد ترامب، انضم إلى الشبكة الإخبارية الأميركية المفضلة لدى المحافظين، بصفة متعاون.

*’a‘lanat fūks nyūz ’ams al-khamīs ’anna māyk būmbiyū, wazīr al-khārijīyah fī ‘ahd al-ra’īs al-sābiq dūnald trāmb, inḍamma ’ilà al-shabakat al-’ikhbārīyah al-’amīrkīyah al-mufaḍḍalah ladà al-muḥāfidhīn, biṣifat muta‘āwin*[1] – Kuni kecha “Fox news” sobiq Prezident Donald Tramp davridagi tashqi ishlar vaziri Mayk Pompeo konservatorlar tomonidan ma’qullangan Amerika axborot agentligiga “hamkor” sifatida qo‘shilganini e’lon qildi.

مجلة فرانس فوتبول(France Football) كشفت أمس الثلاثاء عن أفضل 10 مدربين في العالم من حيث الراتب السنوي.

*majallat frāns fūtbūl kashafat ’amsi al-thulāthā’ ‘an ’afḍal ‘ashrat mudarribīn fī al-‘ālam min ḥayth al-rātib al-sanawī*[2] – “France Football” jurnali kecha seshanba kuni oladigan yillik maoshiga ko‘ra dunyodaga 10 ta eng yaxshi trenerlarni e’lon qildi.

2. Uch va to‘rt harfli o‘zak fe’llarning hosila boblari majhul nisbat sifatdosh shaklini hosil qiluvchi 14 ta model asosida yasalgan so‘zlarda substantivatsiya hodisasi sodir bo‘lib, bu modellar asosida, yasama so‘z kelayotgan kontekstga qarab fe’l o‘zakdan anglashilgan ish-harakat amalga oshuvchi joy yoki vaqtni bildiradigan o‘rin va payt oti yoki majhul nisbat sifatdoshi vazifasida keladi[3]:

*3.8-jadval. Prefiksatsiya asosida so‘z yasalishi (2)*

| *Yasama so‘z* | *O‘zak va affikslarning joylashish tartibi* | *O‘zak* |
|---|---|---|
| مصلّى *muṣallán* – | مفعّل *mufa‘‘al* | صلّي *ṣallá* – |

[1] https://www.aljazeera.net/politics/2021/4/9/بصفة-متعاون-مايك-بومبيو-ينضم-إلى-شبكة

[2] https://www.aljazeera.net/sport/football/2020/3/25/أغلى-عشرة-مدربين-أجرا-في-العالم

[3] فاضل صالح السمرائي. معاني الأبنية في العربية. – دار عمار. – ص. 36.

| | | |
|---|---|---|
| ibodat qilinadigan → ibodat joyi, namozxona (AH, 387) | *Mu*+CV+C+CV+C | ibodat qilmoq (AH, 387) |
| مقاتل *muqātal* – kurashilgan → urush[1] | مفاعل *mufā'al* *Mu*+CVV+CV+C | قاتل *qātala* – urushmoq (AH, 540) |
| منزل *munzal* – tushirilgan → manzil-makon[2] | مفْعل *muf'al* *Mu*+C+CV+C | أنزل *'anzala* – tushirmoq (AH, 688) |
| متعلم *muta'allam* – o'rgatilgan → ta'lim olish joyi | متفعّل *mutafa''al* *Mu*+*ta*+CV+C+CV+C | تعلّم *ta'allama* – ta'lim olmoq (AH, 468) |
| متعاون *muta'āwan* – hamkorlik qilingan → hamkorlik joyi | متفاعل *mutafā'al* *Mu*+ *ta*+CVV+ CV+C | تعاون *ta'āwana* – hamkor bo'lmoq (AH, 481) |
| منطلق *munṭalaq* – ketilgan → trampling (AH, 420) | منفعل *munfa'al* *Mu*+*n*+CV+CV+C | انطلق *inṭalaqa* – ketmoq, yo'lga tushmoq (AH, 420) |
| مغتسل *mughtasal* – yuvilgan → hojatxona (AH, 491) | مفتعل *mufta'al* *Mu*+C+*ta*+CV+C | اغتسل *ightasala* – yuvinmoq (AH, 491) |
| محمرّ *muḥmarr* – qizargan → qizargan joy | مفعلّ *muf'all* *Mu*+C+CV+C+C | إحمرّ *'iḥmarra* – qizarmoq (AH, 158) |
| مستشفى *mustashfán* – davolanilgan → shifoxona, klinika (AH, 357) | مستفعل *mustaf'al* *Mu*+*sta*+C+CV+C | استشفى *istashfá* – davolanmoq (AH, 357) |
| معشوشب *mu'shawshab* – o't-o'lanlar bilan o'ralgan → o't- | معفولل *mu'fawlal* *Mu*+C+CV+*w*+CV+C | اعشوشب *i'shawshaba* - o't-o'lanlar bilan o'ralmoq |

[1] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/مقاتل/
[2] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/منزل/

| | | |
|---|---|---|
| o‘lanlar bilan o‘ralgan joy | | (AH, 452) |
| مجلوّذ *mujlawwadh* – cho‘zilgan → cho‘zilgan joy | معفوّل *mu‘fawwal* *Mu*+C+CV+C+CV +C | اجلوذّ *ijlawadhdha* – cho‘zilmoq (AH, 107) |
| مدحرج *mudaḥraj* – o‘ralgan/o‘ralgan joy[1] | مفعلل *muf‘alal* *Mu*+CV+C+CV+C | دحرج *daḥraja* – o‘ramoq (AH, 204) |
| متزحلق *mutazaḥlaq* – sirg‘anilgan/sirg‘anchiq uchiladigan joy | متفعلل *mutafa‘lal* *Mu*+*ta*+CV+C+CV+C | تزحلق *tazaḥlaqa* – sirg‘anmoq (AH, 278) |
| محرنجم *muḥranjam* – uchrashilgan/uchrashuv joyi[2] | مفعنلل *muf‘anlal* *Mu*+C+CV+*n*+CV+C | احرنجم *iḥranjama* – uchrashmoq (AH, 133) |

Misollar:

يقع المصلى المرواني أسفل الزاوية الجنوبية الشرقية من المسجد الأقصى...

*Yaqa‘ al-muṣallà al-marwānī ’asfala az-zāwīyah al-janubīyah al-sharqīyah min al-masjid al-’aqṣà*[3] – Marvoniy namozxonasi Aqso masjidi janubi sharqiy burchagining partki tarafida joylashgan…

يتوافد على سبيتار (مستشفى الطب الرياضي في دولة قطر) العشرات من لاعبي الكرة من مختلف أنحاء العالم.

*yatawāfadu ’alà sbītār mustashfà al-ṭibb al-riyāḍī fi dawlat qaṭar al-‘ashrāt min lā’ibī al-kurrah min mukhtalif ’anḥā’ al-‘ālam*[4] – Qatar davlatidagi “Spitar” tibbiyot klinikasiga dunyoning turli chekkalaridan o‘nlab futbolchilar tashrif buyurmoqdalar.

3. To‘rt harfli o‘zak fe’llar va ular asosida yasalgan hosila bobining aniq nisbat sifatdosh shakllari fe’l o‘zakka -مُ *mu*- prefiksi qo‘shish va ikkinchi o‘zak harf qisqa unlisini “i”ga o‘zgartirish orqali hosil qilinadi, hozirgi arab adabiy tilida to‘rt o‘zak harfli fe’llardan bu shaklda yasaluvchi 4 ta model mavjudligi aniqlandi:

---

[1] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 574.
[2] O‘sha manba. – ص. 574
[3] https://www.aljazeera.net/encyclopedia/citiesandregions/2016/2/4/المرواني-المصلى
[4] https://www.aljazeera.net/sport/football/2022/11/19/2022-قطر-مونديال-سبيتار-ميسي

*3.9-jadval. Prefiksatsiya asosida so'z yasalishi (3)*

| | | |
|---|---|---|
| مدحرج *mudaḥrij* – o'rovchi[1] | مفعلل *muf'alil* *Mu*+CV+C+CV+C | دحرج *daḥraja* – o'ramoq (AH, 204) |
| متزحلق *mutazaḥliq* – sirg'anuvchi[2] | متفعلل *mutafa'lil* *Mu*+*ta*+CV+C+CV+C | تزحلق *tazaḥlaqa* – sirg'anmoq (AH, 278) |
| محرنجم *muḥranjim* – uchrashuvchi[3] | مفعنلل *muf'anlil* *Mu*+C+CV+*n*+CV+C | احرنجم *iḥranjama* – uchrashmoq (AH, 133) |
| مطمئن *muṭma'inn* – xotirjam odam[4] | مفعللّ *muf'alill* *Mu*+C+CV+CV+*C*+*C* | اطمأنّ *iṭma'anna* – xotirjam bo'lmoq (AH, 421) |

Misol:

يرى الدكتور سيف أن أدعياء الثقافة كثر ولكنه مطمئن دائما بأن هذا لن يقضي على الثقافة الحقيقية.

*yarà al-duktūr Sayf 'anna 'ad'iyā' al-thaqāfah kathura wa lakinnahu muṭma'inn dā'iman bi 'anna hadha lan yaqḍī 'alà al-thaqāfah al-ḥaqīqīyah*[5] – Doktor Sayf fikricha, madaniy chaqiriqlar ko'payib ketgan, ammo u haqiqiy madaniyat ustidan hukmronlik qila olmasligi sababli doimo xotirjam.

4. مفعل *mif'al* modeli o'zakka -مِ *mi*- prefiksi qo'shilishi orqali hosil qilinib, bu model asosida nisbatan kam hollarda shaxs yoki narsa-predmetning asosdan anglashilgan belgi-xususiyatga me'yordan ortiq darajada egaligini bildiruvchi sifat yasaladi:

*3.10-jadval. Prefiksatsiya asosida so'z yasalishi (4)*

| مِفْعَلٌ *mif'al* (*mi*+C+CV+C) | |
|---|---|
| مسعر *mis'ar* – fitnachi (AH, 310) | سعر *sa'ara* – yoqmoq (AH, 310) |
| مطعن *miṭ'an* – qattiq ezilgan[6] | طعن *ṭa'ana* – ezmoq (AH, 415) |

5. مفعيل *mif'īl* model asosida sifat turkumiga tegishli so'zlar yasalib, ular arab tilida har ikki – muzakkar va muannas jinslari uchun

---
[1] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/مدحرج/
[2] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/متزحلق/
[3] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/محرنجم/
[4] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/مطمئن/
[5] https://www.aljazeera.net/culture/2023/1/1/وليد-سيف-لهذا-اعتذرت-عن-مسلسل-عمر-بن
[6] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/مطعن/

bir xil ko‘rinishda qo‘llanadi[1]. Ushbu model -مِ *mi*- prefiksi, infiks vazifasida kelgan *yā* yordamida yasaladi. Bu model shaxs yoki narsa-predmetda asosdan anglashilgan belgi-xususiyat kuchli ekanligiga ishora qiluvchi sifatlar yasaydi:

*3.11-jadval. Prefiksatsiya asosida so‘z yasalishi (5)*

| مفعيل *mif‘īl* (*mi*+C+CVV+C) | |
|---|---|
| منطيق *minṭīq* – chiroyli so‘zlovchi, notiq (AH, 701) | نطق *naṭaqa* – gapirmoq (AH, 701) |
| مسكين *miskīn* – bechora (AH, 316) | سكن *sakuna* – nochor bo‘lmoq (AH, 316) |
| معطير *mi‘ṭīr* – xushbo‘y (AH, 456) | عطر *‘aṭira* – xushbo‘y bo‘lmoq (AH, 456) |

6. مفعول *maf‘ūl* modeli asosida majhul nisbat sifatdosh shakli yasalib, sifatdoshning bu shakli o‘zakka prefiksi -مَ *ma*-, infiks vazifasida kelgan “waw”ni qo‘shish orqali yasaladi. Hosila boblarining majhul nisbat sifatdosh shakli esa o‘zakka -مَ *ma*- prefiksini qo‘shish va o‘rta o‘zak harfiga tegishli qisqa unlini “a”ga o‘zgartirish orqali yasaladi: مكتوب *maktūb* – yozilgan, منزول *manzūl* – tushirilgan, مأخوذ *ma’khūdh* – olingan, مدرس *mudarras* – o‘rgatilgan, مشارك *mushārak* – ishtirok etilgan, متعلم *muta‘allam* – o‘rganilgan, مكتسب *muktasab* – kasb etilgan, مستخرج *mustakhraj* – qazib chiqarilgan; olingan.

Misol:

وقال الدكتور الخالد إن البوتوكس -وهو دواء مستخرج من سموم تفرزها بكتيريا.

*wa qāla al-duktūr al-Khālid ’inna al-būtūks – wa huwa dawā’ mustakhraj min samūm tufrizuhā baktirīā*[2] – Doktor Xolid botoks bakteriya ajratib chiqaruvchi zahardan olingan dori ekanligini aytdi.

7. Uch harfli fe’l o‘zakka prefiks vazifasida kelayotgn *alifni* qo‘shish orqali sifatning qiyosiy-orttirma daraja shakli اسم التفضيل *ism al-tafḍīl* yasalib, arab tilida sifatning qiyosiy darajasi أفعل من *‘af’al min*, orttirma daraja shakli esa أفعل *’af‘al* modeli orqali hosil qilinadi. Sifatning orttirma daraja shakli arab tilida fe’l o‘zakdan yasalgani uchun

[1] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 474.

[2] https://www.aljazeera.net/health/2017/1/19/الشقيقة-يعالج-البوتوكس

arab tilshunoslari uni yasama so‘zlar qatoriga qo‘shadilar. Shuningdek, bu shaklni yasovchi modellar asosida insonlarning ismi ham yasalishi mumkin. Bu model asosida so‘z yasalayotganda o‘zakka *hamzali alif* (أ) “-roq” ma’nosini beruvchi affiks sifatida qo‘shiladi hamda belgi-xususiyati o‘zaro solishtirilayotgan obyekt nomidan oldin “من” *min* predlogi qo‘yiladi. Masalan:

هو أصبر من هذا *huwa ’aṣbar min hadha* – u bundan sabrliroq;

الربيع أدفؤ من الخريف *al-rabī’ ’adfa’ min al-kharīf* – bahor kuzdan iliqroq;

أنت أذكى منه *’anta ’adhká minhu* – sen undan zukkoroqsan;

العسل ألذّ من السكر *al-‘asal ’aladhdhu min al-sukkar* – asal shakardan shirinroq.

Uch harfli o‘zak fe’lning أفعل *’af‘al* modeliga solingan shakli sifatning orttirma darajasining ma’nosini berib, u من *min* predlogisiz qo‘llanadi. Masalan: كبر *kabura* – “katta bo‘lmoq” fe’lidan أكبر *’akbar* – “eng buyuk”, “eng katta”, لمع *lama‘a* – “porlamoq” fe’lidan ألمع *’alma‘* – “eng yorug‘” sifatlari yasaladi. Bu yasama so‘zlar من *min* predlogi bilan qo‘llansa, sifatning qiyosiy darajasini bildirib keladi (ألمع من *’alma‘ min* – “yorug‘roq” va أكبرمن *’akbar min* – “kattaroq”).

Arab tilida أفعل *’af‘al* modeli rang-tus, belgi-holat, jismoniy kamchilik va nuqsonlarni bildiruvchi sifatlarni ham yasab, bunday sifatlar yasalishi jarayonida *hamza* prefiks (muzakkar jins uchun) va suffiks (muannas jins uchun) ko‘rinishida uch o‘zak harfli ot va fe’l turkumiga mansub so‘zlarga qo‘shilib keladi. Masalan:

حمرة *ḥumrah* – qizillik → أحمر *’aḥmar* – qizil (AH, 158). Bu yerda so‘z yasalishi ot → sifat turkumlari doirasida sodir bo‘layapti;

عرج *‘arija* – cho‘loq bo‘lmoq → أعرج *’a‘raj* – cho‘loq (AH, 443). So‘z yasalishi fe’l → sifat turkumlari doirasida sodir bo‘layapti.

O‘zbek tilida sifatning muannas jinsini ifodalovchi suffiksning muqobil varianti mavjud emas, biroq rus tilida uning muqobil varianti “-ая” qo‘shimchasiga to‘g‘ri keladi. Misollar:

زرقة *zurqah* – ko‘klik → زرقاء *zarqā’* – havorang (голубая) (AH, 280);

حسن *ḥasuna* – chiroyli bo‘lmoq → حسناء *ḥasnā’* – go‘zal (красивая) (AH, 141);

سود *sawad* – qoralik → سوداء *sawdā’* – qora (чёрная) (AH, 331);

عوج *‘awija* – qiyshiq bo‘lmoq → عوجاء *‘awjā’* – qiyshiq (кривая) (AH, 478).

Shuningdek, klassik arab adabiy tilida *hā* harfi ham ba’zi so‘zlar tarkibida sifat yasovchi prefiks vazifasida kelgan bo‘lib, u uch harfli o‘zak fe’llarga qo‘shilib, otlashgan sifatlarning yasalishiga xizmat qilgan. Bunday sifatlar fe’l o‘zakdan anglashilgan ma’noning orttirma darajada ekanligini ifodalagan. Masalan:

هركولة *hirkūlah* – oyog‘i uzun (odam) ↔ ركل *rakala* – tepmoq;

هبلع *hibla‘* – ochofat (odam) ↔ بلع *bala‘a* – yutmoq;

هلقامة *hilqāmah* – ochofat (odam) ↔ لقم *laqima* – og‘zi bilan turmoq[1].

Xulosa qilib aytganda, hozirgi arab adabiy tilida “a”, “u”, “i” qisqa unlilarini ifodalovchi harakatlar transfiks va *mīm* va *hamzali alif* prefiks sifatida fe’l va ot turkumidagi o‘zaklarga qo‘shilib, sifat va sifatdoshlarni yasaydi. Bu affikslar yordamida yasalgan ba’zi so‘zlar gapda aniqlovchi vazifasida kelganda sifat, aniqlanmish vazifasida kelganda esa otga aylanadi. Klassik arab tilida *hā* prefiksi vositasida ham sifatlar yasalib, hozirda mazkur affiks so‘z yasovchilik xususiyatini yo‘qotgan.

## 3.2. Sifat va sifatdoshlar yasalishining infiksal va suffiksal usullari

*Sifat va sifatdoshlar yasalishining infiksal usullari.* Arab tilida infiksatsiya usulida so‘z yasalishi sermahsul so‘z yasovchi usullardan bo‘lib, ushbu usulda o‘zakning birinchi yoki ikkinchi harflariga infiks sifatida *alif*, *wāw* va *yā* harflaridan biri yoki ikkitasi qo‘shiladi. Bu harflar ochiq bo‘ginli o‘zakka yakka o‘zi qo‘shilganda ular yasama so‘z tarkibida cho‘ziq unli ko‘rinishida keladi. Affikslar ishtirokida yasalgan modellar tarkibi o‘rganilganda, infikslar ishtirokida yasaluvchi 11 ta model aniqlanib, infiksatsiya usuli bilan sifat yasalayotganda so‘z yasalish jarayoni fe’l → sifat turkumlari doirasida yuz beradi. Infikslar ishtirokida yasalgan bitta sifat yasovchi modelda omonimlik xususiyati mavjudligi aniqlandi. Infiks vazifasida keluvchi *alif* ishtirokida 4 ta model, *wāw* ishtirokida 2 ta model, *yā* ishtirokida 2 ta model, *alif* va *wāw* ikkisining ishtirokida bitta model, *wāw* va *yā* ishtirokida bitta model yasalganligi ma’lum bo‘ldi. Bu modellar orqali so‘z yasalayotganida geminatsiya hodisasi ham kuzatilib, *alif* ishtirokida

---

[1] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع. 2003. – ص. 1059.

yasalgan bir modelda, *yā* va *wāw*ning bir o‘zi ishtirokida yasalgan bittadan modelda ikkinchi o‘zak harfining takrorlanishi ro‘y beradi.

Infiks vazifasida kelgan *alif* ishtirokida yasalgan modellar ichida فاعل *fā‘il,* فعال *fu‘āl,* فعال *fa‘āl,* فعال *fi‘āl* modellari sifat turkumiga mansub so‘zlarni yasashga xizmat qiladi, masalan:

*3.12-jadval. Infiksatsiya asosida so‘z yasalishi (1)*

| | | |
|---|---|---|
| طاهر *ṭāhir* – pokiza (AH, 422) فاضل *fāḍil* – hurmatli (AH, 523) | فاعل *fā‘il* CVV+CV+C | طهر *ṭahura* – pokiza bo‘lmoq (AH, 422) فضل *faḍala* – ustun kelmoq (AH, 523) |
| شجاع *shujā‘* – shijoatli (AH, 342) عجاب *‘ujāb* – ajablanarli (AH, 435) | فعال *fu‘āl* CV+CVV+C | شجع *shaju‘a* – shijoatli bo‘lmoq (AH, 342) عجب *‘ajiba* – ajablanmoq (AH, 435) |
| جبان *jabān* – qo‘rqoq (AH, 91) جواد *javād* – nasldor (AH, 119) | فعال *fa‘āl* CV+CVV+C | جبن *jabuna* – qo‘rqoq bo‘lmoq (AH, 91) جاد *jāda* – yaxshi navli bo‘lmoq (AH, 119) |
| دهاق *dihāq* – liq to‘la (AH, 221) لزام *lizām* – kerakli (AH, 623) | فعال *fi‘āl* CV+CVV+C | دهق *dahaqa* – to‘la bo‘lmoq (AH, 221) لزم *lazima* – kerakli bo‘lmoq (AH, 623) |

Misol:

في سنة 1932 أصدر ألدوس هكسلي كتابه الشهير عالم جديد شجاع .

*fī sanat ’alf wa tis‘ mi’ah wa ’ithnatayn wa tis‘īn ’aṣdara ’Aldūs Hikslī kitābahu al-shahīr “‘ālam jadīd shujā‘”*[1] – 1932-yilda Eldos Heksli o‘zining mashhur “Yangi qo‘rqmas dunyo” kitobini nashr qildi.

[1] https://www.aljazeera.net/opinions/2022/11/22/بغرض-الجسد-وتسليع-الصورة-تكنولوجيا

فإن الشخص الجبان ليس لديه الشجاعة لتحدي الصعوبات أو اتخاذ قرارات لنفسه

*fa'inna al-shaxṣ al-jabān laysa ladayh al-shujā'ah li taḥaddī al-ṣu'ūbāt 'aw ittikhadh qarārāt li nafsih*[1] – Qo'rqoq odam qiyinchiliklarni yengib o'tishga yoki o'zi uchun qaror qabul qilishga shijoati yetmagan kishidir.

Otlarning yasalishida ham ishtirok etuvchi *alif* va *yā* infikslaridan farqli ravishda *wāw* affiksi sof sifat yasovchi qo'shimcha bo'lib, tarkibida mazkur qo'shimcha bo'lgan ikki xil sifat yasovchi model aniqlandi. Mazkur ikki model asosida o'zakdan anglashilgan narsaning shaxs yoki narsa-predmetda yuqori darajada ekanligini bildiruvchi sifatlar yasaladi:

*3.13-jadval. Infiksatsiya asosida so'z yasalishi (2)*

| | | |
|---|---|---|
| صبور *ṣabūr* – ulkan sabr-bardoshli (AH, 372)<br>شكور *shakūr* – shukr qiluvchi (AH, 359) | فعول *fa'ūl*<br>CV+CVV+C | صبر *ṣabara* – sabrli bo'lmoq (AH, 371)<br>شكر *shakara* – minnatdorchilik bildirmoq (AH, 359) |
| قدّوس *quddūs* – muqaddas (AH, 543)<br>سبّوح *subbūḥ* –pok (AH, 295) | فعّول *fu''ūl*<br>CV+C+CVV+C | قدس *qadusa* – muqaddas bo'lmoq (AH, 543)<br>سبح *sabaḥa* – Allohni pok deb e'tirof etmoq (AH, 294) |

Tarkibida *yā* infiksi mavjud bo'lgan فعيل *fa'īl* va فيعل *fay'il* modellari asosdan anglashilgan belgi-xususiyatga egalikni bildiruvchi sifatlarni yasashga xizmat qiladi:

*3.14-jadval. Infiksatsiya asosida so'z yasalishi (3)*

| | | |
|---|---|---|
| جريح *jarīḥ* – jarohatlangan (AH, 98)<br>حليم *ḥalīm* – yumshoq tabiatli (AH, 156) | فعيل *fa'īl*<br>CV+CVV+C | جرح *jaraḥa* – yaralamoq, jarohatlamoq (AH, 97)<br>حلم *ḥaluma* – |

[1] https://www.eqrae.com/الجبان-الشخص-عن-عبارات/

| | | |
|---|---|---|
| | | yumshoq, halim bo‘lmoq (AH, 156) |
| طيب *ṭayyib* – yaxshi (AH, 426)<br>ضيق *ḍayyiq* – tor (AH, 407) | فيعل *fay‘il*<br>CV+*y*+CVV+C | طاب *ṭāba* – yaxshi, yoqimli bo‘lmoq (AH, 426)<br>ضاق *ḍāqa* – tor bo‘lmoq (AH, 407) |

Misol:

ثلاثة لا يعرفون إلا عند ثلاث: الشجاع عند الحرب، والحليم عند الغضب، والصديق عند الحاجة.

*thalāthah lā ya‘rifūn ’illā ‘inda thalāth: al-shujā’ ‘inda al-ḥarb wa al-ḥalīm ‘inda al-ghaḍab wa al-ṣadīq ‘inda al-ḥājah*[1] – Uch kishi uch holatda bilinadi: Botir jangda, halim kishi g‘azabi kelganda, do‘st qiyin damda.

Infiks vazifasida kelgan *alif* va *wāw* hamda *wāw* va *yā*larning ishtirokida yasalgan modellar ham shaxsda asosdan anglangan belgining kuchliligiga ishora qiluvchi sifat turkumiga mansub so‘zlarni yasaydi, masalan:

*3.15-jadval. Infiksatsiya asosida so‘z yasalishi (4)*

| | | |
|---|---|---|
| حاسوس *ḥāsūs* – o‘ta sezgir[2]<br>فاروق *fārūq* – donishmand (AH, 516) | فاعول *fā‘ūl*<br>CVV+CVV+C | حسّ *ḥāssa* – sezmoq (AH, 139)<br>فرق *faraqa* – ajratmoq (AH, 516) |
| قيّوم *qayyūm* – abadiy tirik (AH, 580) | فيعول *fay‘ūl*<br>CV+*y*+CVV+C | قام *qāma* – mavjud bo‘lmoq (AH, 578) |

Yuqorida keltirilgan modellar ichida فعيل *fa‘īl*, فاعل *fā‘il*, فعال *fi‘āl*, فاعول *fā‘ūl*, فَعَل *fa‘al*, فُعْل *fu‘l*, فِعْل *fi‘l*, فُعُل *fu‘ul* modellarida omonimlik xususiyati kuzatilib, ular asosida sifatdosh, ot, sifat turkumlariga mansub so‘zlar yasalishi mumkin. Masalan:

فعيل *fa‘īl* modeli asosida ot va sifat turkumiga mansub so‘zlar yasaladi:

---

[1] https://mawdoo3.com/عبارات_اتق_شر_الحليم_إذا_غضب

[2] https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/حاسوس/

خبير *khabīr* – mutaxassis (ot) (AH, 170);

صديق *ṣadīq* – do‘st (ot) (AH, 377);

غريب *gharīb* – begona (sifat) (AH, 488).

فاعل *fā‘il* modeli orqali ot, sifat va sifatdoshlarga mansub so‘zlar yasaladi:

شاطر *shāṭir* – epchil (sifat) (AH, 352);

كاسب *kāsib* – erishuvchi, erishayotgan (sifatdosh) (AH, 516);

تاجر *tājir* – savdogar (ot) (AH, 73).

فعال *fi‘āl* modeli ot, sifat turkmulariga mansub so‘zlarni yasaydi:

كتاب *kitāb* – kitob (ot) (AH, 587);

دهاق *dihāq* – to‘la (sifat) (AH, 221).

فاعول *fā‘ūl* modeli ham ot va sifat turkmulariga kiruvchi so‘zlar yasashga xizmat qiladi:

حاسوس *ḥāsūs* – o‘ta sezgir (ot);

ناظور *nāẓūr* – dala durbini (sifat) (AH, 702).

فَعَل *fa‘al*, فُعْل *fu‘l*, فِعْل *fi‘l*, فُعُل *fu‘ul* modellari asosida ot, sifat va sifatdoshlarga mansub so‘zlar yasaladi:

رغد *raghad* – farovon (sifat) (AH, 258);

بطل *baṭal* – qahramon (ot) (AH, 53);

حلم *ḥulm* – orzu (ot) (AH, 156);

حر *ḥurr* – ozod (sifat) (AH, 132);

بكر b*ikr* – bokira (sifat) (AH, 59);

ذبح *dhibḥ* – so‘yilgan; qurbonlik (sifatdosh;ot) (AH, 229);

فرط *furuṭ* – isrof bo‘lgan (sifatdosh) (AH, 515);

جرز *juruz* – quruq (sifat) (AH, 98).

Sinonimlik xususiyati transfiksatsiya, prefiksatsiya va interfiksatsiya usullarida yasaluvchi modellar doirasida kuzatilishi ma’lum bo‘ldi. Bunday modellarga quyidagilar kirdi:

فَاعِلٌ *fā‘il* va فَعِيلٌ *fā‘īl* modellari:

عالم *ā‘lim* ↔ عليم *ā‘līm* – biluvchi; xabardor (AH, 467, 468);

حافظ *ḥāfiẓ* ↔حفيظ *ḥāfīẓ* – saqlovchi (AH, 148, 149).

فَاعِلٌ *fā‘il* va فَعُولٌ *fa‘ūl* modellari:

حاسد *ḥāsid* ↔ حسود *ḥasūd* – hasadgo‘y (AH, 140);

شاكر *shākir* ↔ شكور *shakūr* – shukr qiuvchi (AH, 359).

فَعُولٌ *fa‘ūl* va فَعِلٌ *fā‘il* modellari:

خجول *khajūl* ↔ خجل *khajil* – uyatchang (AH, 172);
قلوق *qalūq* ↔ قلق *qaliq* – xavotirlangan (AH, 570).
فَعَلٌ *fa'l* va مَفْعُولٌ *maf'ūl* modellari:
سلب *salab* ↔مسلوب *maslūb* – tortib olingan (AH, 317);
قبض *qabaḍ* ↔ مقبوض *maqbūḍ* – ushlab olingan (AH, 537).
فِعْلٌ *fi'l* va مَفْعُولٌ *maf'ūl* modellari:
ذبح *dhibḥ* ↔ مذبوح *madhbūḥ* – qurbon qilingan (AH, 229);
بدع *bid'* ↔ مبتدع *mubtada'* – yangi yaratilgan (AH, 39).
فَعُولٌ *fa'ūl* va مَفْعُولٌ *maf'ūl* modellari:
ركوب *rakūb* ↔ مركوب *markūb* – minilgan (AH, 264);
حلوب *ḥalūb* ↔ محلوب *maḥlūb* – sog'ilgan (AH, 154).
فعيل *fā'il* va مَفْعُولٌ *maf'ūl* modellari:
قتيل *qatīl* ↔ مقتول *maqtūl* – o'ldirilgan (AH, 540);
خطيب *khaṭīb* ↔ مخطوب *makhṭūb* – unashtirilgan (AH, 186).

*Sifat va sifatdoshlar yasalishining suffiksal usullari.* Arab tilida affiksal usul bilan sifat va sifatdoshlar yasalishida suffiksatsiya eng sermahsul usullardan sanalib, suffikslar vositasida yasalgan so'zlarning tuzilishi tahlilidan mazkur usulda so'z yasovchi 5 xil -فُعَلَة *fu'alah,* فُعْلَة *fu'lah,* فُعْلان *fa'lān,* "ot+ ـِيّ- -*īy*", "son+ ـِيّ- -*īy*" -modellari borligi ma'lum bo'ldi. Bu usulda so'z yasalishi fe'l → sifat, ot → sifat va ravish → sifat so'z turkumlari doirasida ro'y beradi.

فُعَلُة *fu'alah* modeli sifat turkumiga mansub so'zlarni yasashga xizmat qilib, u orqali yasalgan so'zlar o'zida ko'proq salbiy bo'yoqni aks ettiradi[1]. Bu model asosdan anglashilgan narsaning shaxs yoki narsa-predmetda me'yordan ortiq darajada ekanini bildiruvchi sifat yasaydi:

*3.16-jadval. Suffiksatsiya asosida so'z yasalishi (1)*

| فُعَلَة *fu'alah* (CV+CV+CV+*h*) | |
|---|---|
| لمزة *lumazah* – har narsadan kamchilik qidiruvchi (AH, 633) | لمز *lamaza* – kamchilik qidirmoq (AH, 633) |
| ضحكة *ḍuḥakah* – serkulgi (AH, 397) | ضحك *ḍaḥika* – kulmoq (AH, 397) |
| هزأة *huza'ah* – hammaning ustidan kulaveradigan | هزأ *haz'a* – masxara qilmoq (AH, 737) |

[1] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع. 2003. – ص. 470.

فَعْلان *fa'lān* modeli asosdan anglashilgan ma'noni o'zida aks etuvchi yoki shunday ma'nodagi belgi-xususiyatga ega sifatlarni yasab, u ko'proq holatni ifodalovchi fe'llardan yasaladi. Ushbu model asosidagi yasama so'zlar uch harfli o'zak fe'lga *alif* va *nūn* harflari birikmasidan tuzilgan ان *-ān* suffiksini qo'shish orqali yasaladi. Masalan:

*3.17-jadval. Suffiksatsiya asosida so'z yasalishi (2)*

| فَعْلان *fa'lān* (CV+C+CV+*an*) | |
|---|---|
| غرثان *ghurthān* – qorni och (AH, 489) | غرث *gharitha* – qorni ochmoq (AH, 489) |
| ريان *rayyān* – chanqog'i bosilgan; sug'orilgan (AH, 274) | روي *rawiya* – chanqog'ini bosmoq; sug'ormoq (AH, 274) |
| غضبان *ghaḍbān* – jahldor (AH, 493) | غضب *ghaḍiba* – jahli chiqmoq (AH, 493) |
| شبعان *shab'ān* – qorni to'q (AH, 339) | شبع *shabi'a* – qorni to'ymoq (AH, 339) |

Misol:

الشخص الشبعان عاجز عن اتخاذ قرارات سليمة.

*al-shakhṣ al-shab'ān 'ājiz 'an ittikhādh qarārāt salīmah*[1] – Qorni juda to'q odam to'g'ri qaror qabul qila olmaydi.

إن الأكاذيب هي مثل كوب مملوء رملاً يُعطى لرجل عطشان.

*'inna al-'akādhīb hiya mithl kūb mamlū' ramlan yu'ṭà li rajul 'aṭshān*[2] – Yolg'onlar chanqab turgan odamga berilgan qum bilan to'ldirilgan qadahga o'xshaydi.

Yuqorida keltirilgan model asosida muzakkar jins uchun qo'llanadigan sifatlar yasalsa, uning muannas jins shakli ى *alif maqsūrah* suffiksi orqali yasaladi. Masalan:

حبل *ḥabila* – homilador bo'lmoq → حبلى *ḥublá* – homilador (AH, 125)

سكر *sakira* – mast bo'lmoq → سكرى *sakrá* – mast (AH, 315)

Shuningdek, klassik arab tilida suffiks vazifasida kelgan *mīm* harfi belgi, holatga ishora qiluvchi ba'zi ot turkumiga mansub so'zlar oxiriga

[1] https://www.al-binaa.com/archives/article/19886
[2] https://context.reverso.net/الترجمة/العربية-الإنجليزية/a+thirsty

ham qo‘shilib, sifatni hosil qilishga xizmat qilgan, ammo mazkur sifat yasovchi suffiks o‘z funksiyasini to‘xtatgan:

زرقة *zurqah* – ko‘klik → زرقم *zurqum* – ko‘m-ko‘k

حلكة *ḥalakah* – qoralik → حلكم *ḥulkum* – qop-qora

فسحة *fasaḥah* – kenglik → فسحم *fusḥum* – bepoyon[1]

**ـِيّ- -*īy* suffiksi orqali so‘z yasalishi.** Arab tilida ـِيّ- -*īy* suffiksi ot, ravish so‘z turkumlariga qo‘shilib sifat turkumiga mansub so‘zlar yasashga xizmat qiladi. Masalan:

1. “Ot+ـِيّ- -*īy*” shakli asosida yasalgan sifat so‘z turkumiga mansub yasama so‘zlar, asosan, atoqli ot turlaridan yasaladi. “Ot+ـِيّ- -*īy*” shakli sifatlar yasalishida eng sermahsul so‘z yasash shakllaridan sanalib, u nisbiy sifat yasovchi suffiks vazifasini bajaradi:

*3.18-jadval. ـِيّ- -īy suffiksi vositasida so‘z yasalishi (1)*

| *Tarjima* | *O‘qilishi* | *Yasama so‘z* | *Tarjima* | *O‘qilishi* | *O‘zak* |
|---|---|---|---|---|---|
| misrlik | *miṣrīy* | مصريّ (AH, 656) | Misr | *miṣr* | مصر (AH, 656) |
| basralik | *baṣrīy* | بصريّ (AH, 51) | Basra | *baṣrah* | بصرة (AH, 51) |
| oltindan | *dhahabīy* | ذهبيّ (AH, 233) | oltin | *dhahab* | ذهب (AH, 233) |
| fotimiy | *fāṭimīy* | فاطميّ (AH, 524) | Fotima | *fāṭimah* | فاطمة (AH, 524) |
| taxtadan | *khashabīy* | خشبيّ (AH, 181) | taxta | *khashab* | خشب (AH, 181) |
| poraxo‘rlikka oid | *ribawīy* | ربويّ (AH, 240) | pora | *riban* | ربا (AH, 240) |
| yosh | *fatīy* | فتيّ | yosh | *fatán* | فتى |

[1] سيبويه أبو بشر عمرو بن عثمان. الكتاب. – القاهرة: الخانجي، 1988. – 328 ص.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| | | (AH, 507) | yigit | | (AH, 507) |

2. “son+ـِيّ- -*īy*” shakli asosida yasalgan sifat so‘z turkumiga mansub yasama so‘zlar:

*3.19-jadval. ـِيّ- -īy suffiksi vositasida so‘z yasalishi (2)*

| *Tarjima* | *O‘qilishi* | *Yasama so‘z* | *Tarjima* | *O‘qilishi* | *O‘zak* |
|---|---|---|---|---|---|
| to‘rtlik | *rubā’īy* | رباعيّ (AH, 239) | to‘rttadan | *rubā’* | رباع (AH, 239) |
| uchlik | *thulāthīy* | ثلاثيّ (AH, 85) | uchtadan | *thulāth* | ثلاث (AH, 85) |
| ikkilik, ikki tomonlama | *thunāīy* | ثنائيّ (AH, 87) | ikkitadan | *thunā’* | ثناء (AH, 87) |
| beshlik | *khumāsīy* | خماسيّ (AH, 196) | beshtadan | *khumās* | 196 |

Misol:

أعلن رئيس اتحاد الصناعيين الروسي ألكسندر شوخين أن بلاده توصلت إلى اتفاق تجاري ثنائي مع الولايات المتحدة.

*’a‘lana ra’īs ittiḥād al-ṣināīīn al-rūsī ’Aliksandr Shūkhīn ’anna bilādah tawaṣṣalat ’ilà ittifāq tijārī thunā’īy ma‘ al-wilāyat al-mutaḥḥidah*[1] – Rossiya ishlab chiqarish birlashmasi raxbari Aleksandr Shuxin mamlakati AQSH bilan ikki tomonlama savdo bitimini o‘rnatishga erishganini e’lon qildi.

3. Tarkibida ابن *ibn* – “o‘g‘il”, أمّ *’umm* – “ona”, أب *’ab* – “ota”, so‘zlari kunya[2] sifatida ishtirok etgan, yoki عبد *‘abd* – “qul” so‘zi qatnashgan so‘z birikma ko‘rinishida turgan atoqli otlardan yasalgan

[1] https://www.aljazeera.net/ebusiness/2006/11/10/مع-ثنائي-تجاري-لاتفاق-تتوصل-روسيا

[2] Izoh 5.: Arab tilidagi أب *’ab* - “ota”, أمّ *’umm* - “ona”, ابن *ibn* -“o‘g‘il”, بنت *bint* -“qiz” so‘zlari bilan qo‘llanadigan laqab

sifatlar. Bunda kunya vazifasida kelayotgan tobe so‘zlar tushirilib, hokim so‘z asosida yangi so‘z yasaladi[1]:

*3.20-jadval. ـِيّ- -īy suffiksi vositasida so‘z yasalishi (3)*

| Tarjima | O‘qilishi | Yasama so‘z | Tarjima | O‘qilishi | O‘zak |
|---|---|---|---|---|---|
| bakriy (bakrga tegishli) | *bakrīy* | بكريّ | Abu Bakr | *abū bakr* | أبو بكر |
| abbosiy | *‘abbāsīy* | عبّاسيّ | ibn Abbos | *ibn ‘abbās* | ابن عبّاس |
| kulsumiy | *kulthūmīy* | كلثوميّ | Ummu Kulsum | *’umm kulthūm* | أم كلثوم |
| masudiy | *mas’ūdīy* | مسعوديّ | ibn Masud | *ibn mas’ūd* | ابن مسعود |

Arab tilida ـِيّ- -*īy* suffiksi asosida yasalgan انيّ -*ānīy* so‘z yasovchi qo‘shma affiks ham mavjud bo‘lib, klassik arab tilida u kishilar tegishli ba’zi tana a’zolarining belgi-xususiyatini oshirib ko‘rsatish uchun qo‘llangan. Bu qo‘shimcha ot so‘z turkumidagi so‘zlarga qo‘shilib, sifatlarni yasashga xizmat qilgan[2]. Masalan:

*3.21-jadval. انيّ-ānīy suffiksi vositasida so‘z yasalishi (1)*

| Tarjima | O‘qilishi | Yasama so‘z | Tarjima | O‘qilishi | O‘zak |
|---|---|---|---|---|---|
| Yo‘g‘on bo‘yinli | *raqabānīy* | رقبانيّ | bo‘yin | *raqabah* | رقبة |
| sersoqol | *liḥyānīy* | لحيانيّ | soqol | *liḥyah* | لحية |
| Sersoch | *sha‘rānīy* | شعرانيّ | soch | *sha‘r* | شعر |

Shuningdek, tana a’zolari nomlarining فعال *fu‘āl* modeliga solingan shakliga ham ـِيّ- -*īy* suffiksini qo‘shish orqali shaxs yoki predmetning asosdan anglashilgan narsaga normadan ortiq darajada egaligini bildiruvchi sifat turkumiga mansub so‘zlar yasaladi:

1 عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: مكتبة دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 886.

2 عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: مكتبة دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 904.

*3.22-jadval. ـِيّ - -īy suffiksi vositasida so‘z yasalishi*

| Tarjima | O‘qilishi | Yasama so‘z | Tarjima | O‘qilishi | O‘zak |
|---|---|---|---|---|---|
| katta boshli | *ru’āsīy* | رؤاسيّ | bosh | *ra’s* | رأس |
| keng bilakli | *‘uḍādīy* | عضاديّ | yelka | *‘aḍud* | عضد |
| katta burunli | *’unāfīy* | أنافيّ | burun | *’anf* | أنف |
| keng sonli | *fukhādhīy* | فخاذيّ [1] | son | *fakhdh* | فخذ |

Xulosa qilib aytganda, infiksatsiya va suffiksatsiya usulida sifatlar uch o‘zakli fe’l va otlarga affiks vazifasini bajaruvchi *alif*, *wāw*, *yā* harflari qo‘shilishi orqali yasalib, so‘z yasash jarayonida bu harflar yakka o‘zi yoki boshqa bir harf bilan birgalikda o‘zakka qo‘shiladi. Bu affikslar ichida *yā* mahsuldor so‘z yasovchilik xususiyatiga egaligi aniqlanib, u o‘zakka infiks va suffiks ko‘rinishida qo‘shila olishi aniqlandi. Shuningdek, mazkur affiks sifat yasovchi انيّ *-ānīy* murakkab qo‘shimchasi tarkibida ham kelgani ma’lum bo‘ldi.

## 3.3. Affiksal usul bilan sifat va sifatdosh yasalishida kuzatiladigan morfonologik jarayonlar

So‘z yasovchi affikslar ishtirokida hosil bo‘lgan sifat va sifatdosh turkumlariga mansub yasama so‘zlar tarkibida quyidagi morfonologik hodisalar sodir bo‘lishi aniqlandi:

1. الإعلال *al-’i‘lāl* (“illatli harflar mutatsiyasi”).
2. Urg‘uning ko‘chishi.
3. الحذف *al-ḥazf* (“eliziya”).
4. النقل *al-naql* (“qisqa unlilar metatezasi”).
5. الإدغام *al-’idg‘ām* (“assimilyatsiya”).

– Affiks vazifasida turgan *alif*dan keyin kelgan *wāw* va *yā* mutatsiyasiga uchrashi natijasida *hamza*ga o‘zgaradi, bunday morfonologik o‘zgarish aniq nisbat sifatdosh shaklini yasovchi فاعل *fā‘il* va sifat so‘z turkumiga mansub so‘zlarni yasovchi فعال *fi‘āl*, فعال *fu‘āl* modellari asosida so‘z yasalishida kuzatiladi. Ikkinchi o‘zak harf o‘rnida kelayotgan *wāw* va *yā* harflari affiks *alif*dan keyin kelsa, ular o‘zgartirilgan *hamza*ga kursi harf sifatida nuqtasiz *yā* tanlab olinadi. Yasama so‘zning ikkinchi bo‘g‘ini palatalizatsiyaga uchraydi. Masalan:

[1] O‘sha manba. – ص. 904.

*3.23-jadval. فاعل fā‘il modeli doirasidagi morfonologik o‘zgarishlar*

| Morfonologik o‘zgargan shakli | Yasama so‘z | O‘zak |
|---|---|---|
| قائل *qā'il* – so‘zlovchi (AH, 577) | قاول *qāwil* | قال *qāla* – so‘zlamoq (AH, 577) |
| عائد *‘ā'id* – qaytuvchi (AH, 478) | عاود *‘āwid* | عاد *‘āda* – qaytmoq (AH, 478) |
| بائع *bā‘i‘* – sotuvchi (AH, 70) | بايع *bāyi‘* | باع *ba‘ā* – sotmoq (AH, 70) |

Yuqoridagi jadvalda berilgan fe'llarning hosila boblarida illatli harflar qisqa unlilar bilan talaffuz etilgani uchun, bunday fe'llarning sifatdosh shaklida ham illatli harflar hech qanday o‘zgarishga uchramaydi[1], masalan, "qarshilik ko‘rsatmoq" – قاوم *qāwama* → raqib – مقاوم *muqāwim* (AH, 578).

– فعل *fa‘ala*, فعل *fa‘ila* ko‘rinishlaridagi uch harfli o‘zak fe'llarning aniq nisbat sifatdosh shakli yasalayotganda, ikkinchi o‘zak harfi qisqa unlisi metatezaga uchraydi, shuningdek, u doimo "i" unlisiga o‘zgartiriladi. Masalan:

نَظَرَ *naẓara* – qaramoq → ناظر *nāẓir* – qarovchi (AH, 702);

صَبَرَ *ṣabara* – sabr qilmoq →صَابِرٌ *ṣabir* – sabr qiluvchi (AH, 371);

رَكِبَ *rakiba* – minmoq → رَاكِبٌ *rākib* – yo‘lovchi (AH, 264);

شَرِبَ *shariba* – ichmoq → شَارِبٌ *shārib* – ichuvchi (AH, 345, 346).

– Uchinchi o‘zak undoshi *hamza* yo ى *alif maqṣūrah* bo‘lgan yoki *alif* va *hamza*dan tashkil topgan اء- *-ā'u* suffiksiga tugagan so‘zlarga nisbiy sifat yasovchi ِيّ- *-īy* affiksi qo‘shilganda *hamza* mutatsiyaga uchrab, *wāw* harfiga o‘zgaradi, masalan:

سماء *samā'un*+ ِيّ- *-īy* = سماوي *samāwīy* – samoviy (AH, 326);

صحراء *ṣaḥrā'u* + ِيّ- *-īy* = صحراوي *ṣaḥrawīy* – sahroga oid (AH, 374);

ربى *ribà* + ِيّ- *-īy* = ربوي *ribawīy* – poraga oid (AH, 240);

دنيا *dunyā* + ِيّ- *-īy* = دنيوي *dunyawīy* – dunyoviy (AH, 221).

[1] عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: مكتبة دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – ص. 1117.

– Ikkinchi o‘zak harfi *wāw* va *yā*dan iborat bo‘lgan so‘zlardan majhul nisbat sifatdosh shakli yasalayotganda (مفعول *maf‘ūl* modeli), illatli harflar ularda mutatsiya, metateza va eliziyaga duch keladi, buning natijasida esa “yopiq bo‘g‘in/affiks/ū” tuzilishli o‘zak qismi وُو- -*wū* shaklidan ُو- *ū* ko‘rinishiga o‘zgarib, birinchi bo‘g‘inda turgan urg‘u ayni shu bo‘g‘inga tushadi:

قَال *qāla* – aytmoq, demoq → مَقْوُولٌ *maqwūl* → مَقُولٌ *maqūl* – aytilgan, deyilgan (AH, 577, 578);

خَافَ *khāfa* – qo‘rqmoq → مَخْوُوفٌ *makhwūf* → مَخُوفٌ *makhūf* – qo‘rqinchli (AH, 198).

– Birinchi o‘zak harfi yopiq bo‘g’inli *yā* bo‘lgan so‘z oldiga “u” qisqa unlili *mīm* affiksi qo‘shilsa, ushbu “u” unlisining ta’sirida *yā* mutatsiyaga uchraydi va *wāw* harfiga aylanib, cho‘ziq ُو- “ū” unlisi ko‘rinishga keladi:

أيقن *’ayqana* – ishonchi komil bo‘lmoq → ميقن *muyqin* → موقن *mūqin* – ishonchi komil bo‘lgan

أيسر *’aysara* – boylik bermoq → ميسر *muysir* → موسر *mūsir* – badavlat

– Uchinchi o‘zak harfi *yā* bo‘lgan fe’llardan majhul nisbat sifatdosh shakli yasalganda, so‘z yasovchi model tarkibida kelgan *wāw* affiksi mutatsiya natijasida *yā*ga aylanadi, natijada ikki bir xil *yā* harfi yonma-yon turib qoladi hamda unda geminatsiya hodisasi ro‘y beradi. Shuningdek, so‘z oxirida kelayotgan ُوي- -*ūyun* qo‘shimchasi ِي- -*īy* shakliga o‘zgaradi va birinchi bo‘g‘inda turgan urg‘u ikkinchi bo‘g‘inga ko‘chadi:

*3.24-jadval. wāw harfi bilan bog‘liq morfonologik o‘zgarishlar (1)*

| Morfonologik o‘zgargan shakli | Yasama so‘z | O‘zak |
|---|---|---|
| مرميّ *marmīyun* – uloqtirilgan (AH, 268) | مرموي *marmūyun* | رمى *ràmá*/asl.*ràmaya* – uloqtirmoq (AH, 267) |
| مرضيّ *marḍīyun* – rozi (AH, 255) | مرضوي *marḍūyun* | رضي *ràḍá*/asl.*ràḍiwa* – rozi bo‘lmoq (AH, 255) |

Shuningdek, o‘zagining uchinchi harfi *wāw* bo‘lgan fe’llar asosida majhul nisbat sifatdosh shakli yasalganda ham, so‘z yasovchi model

tarkibida kelgan *wāw* affiksi hamda undan keyin keluvchi o‘zak tarkibiga kirgan *wāw* assimilyatsiyaga uchraydi va natijada o‘zakning oxiridagi ُووٌ- -ūwun qo‘shimchali qismi ُوٌّ- -*uwwun* shakliga o‘zgaradi, shuningdek, urg‘u birinchi bo‘g‘inda ikkinchi bo‘g‘inga ko‘chadi:

*3.25- jadval.wāw harfi bilan bog‘liq morfonologik o‘zgarishlar (2)*

| Morfonologik o‘zgargan shakli | Yasama so‘z | O‘zak |
|---|---|---|
| مدنوّ *madnùwwun* – yaqin (AH, 221) | مدنوو *madnūwun* | دنا *dànā*/asl.*dànava* – yaqinlashmoq (AH, 221) |
| مدعوّ *mad‘ùwwun* – chaqirilgan (AH, 212) | مدعوو *mad‘ūwun* | دعا *dà‘ā*/asl.*dà‘awa* – chaqirmoq (AH, 212) |

– Agarda uch harfli o‘zak fe’llarning birinchi harfi *hamza* bo‘lsa, ularga aniq nisbat sifatdosh shaklini yasovchi *alif* qo‘shilganda, *hamza* mutatsiyaga uchraydi va آ *maddali alifga* aylanadi. Masalan:

أَخَذَ *akhadha* – olmoq → آخِذٌ *ākhidh* – oluvchi (AH, 10);

أَكَلَ *’akala* – yemoq → آكِلٌ *ākil* – yeyuvchi (AH, 22);

أَمَرَ *’amara* – buyurmoq → آمِرٌ *‘āmir* – buyuruvchi (AH, 25).

– Transfiksatsiya usuli bilan so‘z yasalayotganda yasama so‘z tarkibida, u qaysi model asosida yasalayotganiga ko‘ra quyidagi morfonologik o‘zgarishlar sodir bo‘ladi:

فعل *fa‘l* modeli orqali sifat yasalayotganda yasama so‘zning ikkinchi harfi yopiq bo‘g‘inga o‘zgaradi, masalan: صعب *ṣa‘uba* – qiyin bo‘lmoq → صعب *ṣa‘b* – qiyin (AH, 380).

فعل *fa‘al* modeli asosida o‘rta o‘zak harakati “u” bo‘lgan fe’ldan sifat yasalayotganda, uning bu harakati “a” qisqa unlisiga o‘zgaradi, masalan: حسن *ḥasuna* – yaxshi, chiroyli bo‘lmoq → حسن *ḥasan* – yaxshi, chiroyli (AH, 141).

فعل *fu‘l* modeli asosida sifat yasalayotganda yasama so‘zning birinchi harfi harakatlari “u” qisqa unlisiga, ikkinchisi esa yopiq bo‘g‘inga o‘zgaradi, masalan: حر *ḥarra* – ozod bo‘lmoq → حر *ḥurr* – ozod (AH, 132).

فعل *fi‘l* modeli asosida sifat yasalayotganda yasama so‘zning birinchi harfi harakatlari “i” qisqa unlisiga, ikkinchisi esa yopiq

bo‘g‘inga o‘zgaradi, masalan: غر *gharra* – yosh bo‘lmoq → غر *ghirr* – yosh (AH, 487).

فعل *fu‘ul* modeli orqali sifat yasalayotganda yasama so‘zning birinchi va ikkinchi harfi harakatlari “u” qisqa unlisiga o‘zgaradi, masalan: جنب *januba* – uzoq bo‘lmoq → جنب *junub* – junub (holatga nisbatan) (AH, 113, 114).

– O‘rta o‘zak harakati illatli harf bo‘lgan fe’ldan فعيل *fa‘īl* va فيعل *fay‘il* modellari asosida sifat yasalayotganda mazkur illatli harf infiks vazifasida kelayotgan *yā* ta’sirida assimilyatsiyaga uchrab tashdidlanadi, masalan:

ساء *sā’a* – yomon bo‘lmoq → سويء *sawī’* → سيّء *sayyi’* – yomon (AH, 330, 331);

لان *lāna* – yumshoq bo‘lmoq → ليين *layīn* → ليّن *layyin* – yumshoq (AH, 639);

نار n*āra* – porlamoq → نيير *nayīr* → نيّر *nayyir* – porloq, yorug‘ (AH, 724).

– Uchinchi o‘zak harakati illatli harf bo‘lgan fe’ldan فعيل *fa‘īl* modeli asosida sifat yasalayotganda mazkur illatli harf infiks vazifasida kelayotgan *yā* ta’sirida assimilyatsiyaga uchrab tashdidlanadi, masalan:

نقي *naqiya* – toza bo‘lmoq → نقيي *naqīy* → نقيّ *naqiyy* – toza (AH, 715);

روي *rawiya* – chanqog‘ini bosmoq → رويي *rawīy* → رويّ *rawiyy* - chanqog‘i bosilgan (AH, 274)

Xulosa qilib aytganda, arab tilida affiksal usul bilan sifat va sifatdoshlar yasalishida sodir bo‘ladigan morfonologik o‘zgarishlar *hamza, wāw* va *yā* doirasida kuzatiladi. Ushbu harflar o‘zidan oldin yoki keyin kelayotgan boshqa illatli harf ta’sirida assimilyatsiyaga uchrashi, o‘zidan oldin kelayotgan qisqa unli ta’sirida, talaffuzga qulay bo‘lishi uchun, shu qisqa unliga muvofiq keluvchi boshqa illatli harfga, ba’zi holatlarda esa *hamza*ga o‘zgarishi mumkin.

# XULOSA

Arab tilida morfologik usulda so‘z yasalishini o‘rganish quyidagi xulosalarga olib keldi:

Arab tilida so‘z yasashning morfologik, semantik, sintaktik, fonetik turlari mavjud bo‘lib, u zamonaviy arab tilshunosligida *“al-tawlīd”* termini bilan nomlanadi. Klassik davr tilshunosligida umumiy so‘z yasash jarayoniga nisbatan qo‘llangan *“al-ishtiqāq”* termini *“al-tawlīd”*ga nisbatan torroq tushunchani bildirib, derivatsiya usulida so‘z yasalishini ifodalaydi.

Arab tilshunosligida so‘z yasalishini o‘rganish hijriy II asr (milodiy VIII) dan boshlanib, bu jarayon uch bosqichda amalga oshgan. Birinchi bosqichda (VIII–IX), so‘z yasalishi, asosan, etimologik jihatdan tadqiq etilgan bo‘lsa, ikkinchi bosqichda (IX–XIX) so‘z yasalishining morfologik xususiyatlariga ahamiyat berila boshlangan, ammo yozilgan ishlarda tizimlilik kuzatilmaydi. Uchinchi bosqich (XIX asrdan hozirga qadar) zamonaviy arab tilshunosligida so‘z yasalish usullari keng qamrovda o‘rganilib, ular leksik, semantik, kalkatsiya kabi turlarga ajrata boshlandi.

Arab tilida yasama so‘z masdardan yoki fe’ldan yasalishi borasida hali aniq to‘xtamga kelinmagan. O‘zak sifatida fe’lni, yoki aksincha masdarni ko‘rsatadigan olimlar fikrlarini isbotlashda o‘z dalillarini keltiradilar, shunga qaramasdan, zamonaviy davr arab tilshunoslari ichida “yasama so‘zlar fe’ldan yasaladi”, degan fikrni qo‘llab-quvvatlovchi olimlar ko‘pchilikni tashkil qiladi.

Arab tilida morfologik usulda so‘z yasalishining affiksatsiya turi boshqa so‘z yasash usullariga qaraganda mahsuldor bo‘lib, u prefiks, infiks, suffiks, transfiks va sirkumfikslardan tashkil topadi. So‘z yasash jarayonida o‘zakka 10 ta harf affiks sifatida qo‘shilib, bu harflardan 5 tasi so‘z yasovchi, 5 tasi shakl yasovchi va so‘z o‘zgartuvchi xususiyatiga egaligi aniqlandi. So‘z yasovchi affiks vazifasida keluvchi harflardan 3 tasi sermahsul (*alif*, *mīm*, *yā*), 2 tasi kam mahsul (*hamza* va *wāw*) so‘z yasovchi affiks vazifasida keladi.

Arab tilida affiksal usulda so‘z yasalishining 72 ta modelining prefiksatsiya, infiksatsiya, transfiksatsiya, suffiksatsiya va sirkumfikatsiya turi mavjud. Bu modellardan 6 tasi transfiksatsiya, 35 tasi prefiksatsiya, 2 tasi sirkumfikatsiya, 13 tasi infiksatsiya, 16 tasi suffiksatsiya usulida yasaladi. Tahlil qilingan so‘z yasovchi modellardan 20 tasi sifat, 19 tasi ot turkumi, 29 tasi sifatdosh shakli, 4 tasi har uchala

guruhga mansub so‘zlarni yasaydi. Mavjud so‘z yasovchi modellardan 14 tasi sinonimlik (فَاعِلٌ *fā‘il* va فَعِيلٌ *fā‘īl,* فَاعِلٌ *fā‘il* va فَعُولٌ *fa‘ūl,* فَعُولٌ *fa‘ūl* va فَعِلٌ *fā‘il,* فَعَلٌ *fa‘l* va مَفْعُولٌ *maf‘ūl,* فِعْلٌ *fi‘l* va مَفْعُولٌ *maf‘ūl,* فَعُولٌ *fa‘ūl* va مَفْعُولٌ *maf‘ūl,* فَعِيلٌ *fā‘il* va مَفْعُولٌ *maf‘ūl*), 8 tasi omonimlik (فعيل *fa‘īl,* فاعل *fā‘il,* فعال *fi‘āl,* فاعول *fā‘ūl,* فَعَل *fa‘al,* فُعْل *fu‘l,* فِعْل *fi‘l,* فُعُل *fu‘ul*), hosila boblarining aniq va majhul nisbat sifatdosh shaklini yasovchi 28 model otlashish xususiyatiga ega.

Transfiksatsiya usulida so‘z yasovchi 6 ta model (فَعِل *fā‘il,* فَعَل *fa‘al,* فَعْل *fa‘l,* فُعْل *fu‘l,* فِعْل *fi‘l,* فُعُل *fu‘ul*) mavjud. Mazkur usulda o‘zak vazifasida, asosan, o‘timsiz fe’l kelib, undan ot, sifat va sifatdoshlarga mansub yasama so‘zlar hosil bo‘ladi. Sirkumfikatsiya usulida *mim* va ة *tā marbūṭah* ishtirokida yasalgan مفعلة *mif‘alah,* مفعلة *maf‘alah* modellari kirib, so‘z yasash jarayoni fe’l→sifat, fe’l→ot, kamdan-kam hollarda ot→ot so‘z turkumlari doirasida amalga oshadi va u orqali o‘rin va payt, qurol otlari yasalishi bilan izohlanadi.

Infiksatsiya usulida ko‘proq sifat, nisbatan kamroq ot turkumiga mansub so‘zlar yasalib, so‘z yasalish jarayoni fe’l→sifat, fe’l→ot so‘z turkumlari doirasida yuz beradi. Infiks vazifasida keluvchi *alifning* bir o‘zi ishtirokida 6 ta model (فُعال *fu‘āl,* فَعال *fa‘āl,* فَعّالة *fa‘‘ālah,* فَعّال *fa‘‘āl,* فِعال *fi‘āl,* فاعِل *fā ‘il), wāw* ishtirokida 2 ta model (فعول *fa‘ūl,* فُعّول *fu‘‘ūl), yā* ishtirokida 3 ta model (فعيل *fa‘īl,* فِعِّيل *fi‘‘īl,* فيعل *fay‘il), alif* va *wāw* ikkisining ishtirokida bitta model (فاعول *fā‘ūl), wāw* va *yā* ishtirokida bitta model (فيعول *fay‘ūl)* yasalgani aniqlandi. Bu modellarda so‘z yasalayotganida, asosan ot va sifat turkumiga mansub hosilalarda geminatsiya hodisasi ham kuzatilib, *alif* ishtirokida yasalgan 2 ta modelda (فَعّالة *fa‘‘ālah,* فَعّال *fa‘‘āl), yā* va *wāw*ning bir o‘zi ishtirokida yasalgan bittadan modelda (فعِّيل *fi‘‘īl,* فُعّول *fu‘‘ūl)* ikkinchi o‘zak harfining takrorlanishi hamda o‘zakdan anglangan ma’noning kuchayishi ro‘y beradi.

Suffiksatsiya usulida so‘z yasalishi, fe’l→sifat va fe’l→ot so‘z turkumlari doirasida kuzatilib, bu usulda ة *tā marbūṭah* va ان- *-ān* suffikslari ishtirokida yasalgan 3 xil so‘z yasovchi فُعْلَة *fu‘lah,* فعلان *fa‘lān,* فُعَلَة *fu‘alah* modellari mavjud. Shuningdek, arab tilida suffiks vazifasida keluvchi ِيٌّ- *-īy* sifat va ot turkumiga mansub so‘zlarni yasashi hamda so‘z yasash jarayoni “ot+ِيٌّ- *-īy* → sifat”, “ot+ِيٌّ- *-īy* → ot”, “son+ِيٌّ- *-īy* → sifat” doirasida sodir bo‘ladi. Mazkur suffiks

ishtirokida ـِيَّةٌ- -*īyah* va انيّ -*ānīy* qo‘shma affikslari ham hosil bo‘lib, انيّ -*ānīy* suffiksi orqali belgi-xususiyatni bildiruvchi sifatlar yasaladi. -ـِيَّةٌ -*īyah* suffiksi orqali “sifat → ot”, “ot → ot”, “olmosh → ot”, “ko‘makchi → ot”, “sifatdosh → ot”, “yuklama →ot”, “masdar → ot” turkumlari doirasida so‘z yasaladi.

Affiksatsiya usulida so‘z yasash jarayonida الإعلال *al-’i‘lāl* (“illatli harflar mutatsiyasi”), الإمالة *al-’imālah* (“palatalizatsiya”), urg’uning ko‘chishi, الحذف *al-hazf* (“eliziya”), النقل *al-naql* (“qisqa unlilar metatezasi”), الإدغام *al-’idghām* (“assimilyatsiya”) kabi 6 xil morfonologik o‘zgarish sodir bo‘lib, ular, asosan, *wāw* va *yā* harflari doirasida kuzatiladi. So‘z yasashning affiksal turida sog‘lom harflarga nisbatan, illatli harf sanalgan *wāw* va *yā* bilan bog‘liq morfonologik jarayonlar keng bo‘lib, o‘zak yoki affiks tarkibidagi harflar talaffuz jihatdan o‘zidan avvalgi yoki keyingi harflarga yaqin tovush (harf)ga aylanishi ma’lum bo‘ldi.

# FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR VA MANBALAR RO‘YXATI

## I. O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Farmon va Qarorlari, nutqlari


1. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “O‘zbekiston Respublikasini yanada rivojlantirish bo‘yicha Harakatlar strategiyasi to‘g‘risida”gi Farmoni. – Xalq so‘zi, 2017-yil 8-fevral. № 28 (6722).
2. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Fanlar akademiyasining faoliyati, ilmiy-tadqiqot ishlarini tashkil etish, boshqarish va moliyalashtirishni yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” 2017-yil 17-fevraldagi PQ-2789-son qarori. https://lex.uz/docs/-3117025
3. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Oliy ta’lim tizimini yanada rivojlantirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” 2017-yil 20-apreldagi PQ-2909-son qarori. https://lex.uz/docs/-3171590
4. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “2019-2023-yillarda Mirzo Ulug‘bek nomidagi O‘zbekiston Milliy universitetida talab yuqori bo‘lgan malakali kadrlar tayyorlash tizimini tubdan takomillashtirish va ilmiy salohiyatni rivojlantirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” 2019-yil 17-iyundagi PQ-4358-son qarori. https://lex.uz/docs/-4380624
5. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Sharqshunoslik sohasida kadrlar tayyorlash tizimini tubdan takomillashtirish va ilmiy salohiyatni oshirirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” 2020-yil 16-apreldagi PQ-4680-son qarori. https://lex.uz/docs/-4791086


## II Ilmiy adabiyotlar:

### O‘zbek tilida


6. Abduazizov A. O‘zbek tili fonologiyasi va morfonologiyasi. – T., 2010. – 171 b.
7. Akmalxonov A.A. Sakkokiyning “Miftahu-l-ulum” asarida nahv va sarf masalalari: Filologiya fanlari bo‘yicha falsafa doktori (PhD) diss.avtoref. – T., 2020. – 56 b.
8. Alimova X.Z. Dariy tilida so‘z yasalishining ichki lingvistik usullari: Filologiya fanlari doktori (DcS) diss.avtoref. – T., 2019. – 69 b.
9. Hashimova S.A. Hozirgi xitoy tilida reduplikatsiya, affiksatsiya va konversiya: Filologiya fanlari doktori (DcS) diss.avtoref. – T., 2020. – 58 b.
10. Ibrohimov N., Yusupov M. Arab tili grammatikasi. 1-jild. – Toshkent, 1997. – 453 b.
11. Mirziyatov Sh.M. “Muqaddamatu-l-adab” asarida tilshunoslik, lug’atshunoslik an’analari va arabiy-turkiy so‘zlikning leksik-semantik tahlili: Filologiya fanlari bo‘yicha falsafa doktori (PhD) diss.avtoref. – T., 2017. – 30 b.

12. Nosirova M.A. Mahmud Zamaxshariyning “Al-unmuzaj fi-n-nahv” risolasi – arab tili grammtikasiga oid asar: Filologiya fanlari nomzodi diss. avtoref. – T., 2003. – 30 b.
13. Nurmonov A. O‘zbek tili fonologiyasi va morfonologiyasi. – Toshkent. 1990. – 134 b.
14. Qosimova S.S. XI-XIII asrlarda Movaraunnahr tilshunoslarining arab grammatik nazariyasi bo‘yicha ilmiy tadqiqotlari: Filologiya fanlari bo‘yicha falsafa doktori (PhD) diss.avtoref. – T., 2017. – 52 b.
15. Xojiyev A. O‘zbek tili so‘z yasalishi. – Toshkent: “O‘qituvchi”, 1989. – 109 b.
16. Xojiyev A. O‘zbek tili morfologiyasi, morfemikasi va so‘z yasalishining nazariy masalalari. – Toshkent: “O‘qituvchi”, 1989. – 109 b.
17. Xojiyev A. Tilshunoslik terminlarining izohli lug‘ati. – Toshkent: “ O‘zbekiston milliy ensiklopediyasi ”, 2002. – 164 b.
18. Xojiyev A. O‘zbek tili so‘z yasalishi tizimi. – Toshkent: “O‘qituvchi”, 2007. – 168 b.

**Rus tilidagi ilmiy adabiyotlar:**

19. Адиханов Д.С. Формирование экономической терминологии в современном арабском языке. – Тошкент: Effect-D, 2022. –160 с.
20. Белкин В.М. Арабская лексикология. – Москва: Московский университет, 1974. – 198 с.
21. Бодуэн дэ Куртэнэ И.А. Избранные труды по общему языкознанию. Т. 1. – Москва. 1963. – 382 с.
22. Грандэ Б.М. Курс арабской грамматики в сравнительно-историческом освещении. – Москва: Восточная литература, 1998. – 441 с.
23. Грандэ Б.М. Введение в сравнительное изучение семитских языков. – Москва: Восточная литература, 2001. – 585 с.
24. Гуськова О.В. Аффиксальная деривация множественного числа в арабском языке. – Москва: Триумф, 2014. – 369 с.
25. Дурново Г.А. Прилагательные цвета и физического признака в классическом арабском языке: С привлечением сравнительного материала семитских языков: Автореф. дис. … канд. фил. наук. – Москва, 2002. – 20 с.
26. Зарытовская В.Н., Аль-Фади Р.А. К вопросу о внутренней флексии корней в арабском и русском языках (флективный анализ структуры корня). Известия Саратовского университета. Новая серия. Серия Филология. Журналистика. 2019 год. – С. 272-275.
27. Синькова О.М. Способы словооброзования компютерной терминологии в арабском литературном языке (на материале современной прессы): Автореф. дис. … канд. фил. наук. – Москва, 2007. – 20 с.
28. Шарбатов Г.Ш. Современный арабский язык. – Москва: Академия Наук, 1961. – 111 с.

29. Шелестова О.В. Сопоставительное исследование аффиксального глагольного словообразования в английском и арабском языках: Автореф. дис. … канд. фил. наук. – Москва, 2008. – 22 с.

**Nemis tilidagi adabiyotlar:**

30. Otto Jastrow. “Une question embarrassante” – Jean Cantineau uber das Pronominalsuffix 3. Sg. M. in den arabischen Dialekten. Festgabe fur Hans-Rudolf Singer. 1991. – 174 P.

**Fransuz tilidagi adabiyotlar:**

31. Larcher, Pierre. “Dérivation arabisante et ishtiqāq arabe: histoire d’un malentendu.” Regards croisés sur les mots non simples. Edited by Barbara Kaltz; et al. Lyon: ENS éd., 2008. – P. 85-94.

**Ingliz tilidagi adabiyotlar:**

32. Abed B. Aristotelian logic and the Arabic language in al-Farabi. Albany: State University of New-York Press. 1991. – 201 p.

33. Mohammed Hussein Awthan Ahmed. Arabicization and terminology with reference to social media terms: PhD thesis, Master of Arts in Translation Studies. – Hamad bin Kh*alif*a University: College of Humanities and Social sciences, 2019. – 103 p.

34. Khabir Ahmed Moulay. Issues in Arabic Morphology and Phonology.Theoretical Implications: PhD thesis. – Universite de Montreal: Departement de linguistique et de traduction, 1997. – 256 p.

35. Ferguson Charles Albert. The Arabic koine // A journal of the Linguistic society of America. – 1959. – P. 616-630.

36. Fischer Wolfdietrich. “Classical Arabic.” Encyclopedia of Arabic Language and Linguistics.Edited by Kees Versteegh, Mushira Eid, Alaa Elgibali, Manfred Woidich and Andrzej Zaborski. 5 vols. Leiden: Brill 2006.

37. Joshua Fox. Semitic noun patterns. – Indiana: Eisenbrauns, 2003. – 384 p.

38. Freynik Suzanne. Comparing second language learners’ sensitivity to arabic derivational and inflectional morphology at the lexical and sentence levels: PhD thesis, Linguistics. – College Park: the Faculty of the Graduate School of the University of Maryland, 2015. – 160 p.

39. Khoury Giselle. Vocabulary acquisition in arabic as a foreign language: The root and pattern strategy: PhD thesis, Applied Linguistics. – Boston University: Boston, MA, 2008. – 304 p.

40. Hammond Micheal. Templatic transfer in Arabic broken plurals. Natural language & linguistic theory. Vol.6, No.2 (May, 1988), – P. 247-270.

41. Essien Hannah. Structural study of Arabic morphology: PhD thesis, Linguistics. – Indiana University: Department of Near Eastern Languages and Cultures, 2014. – 269 p.

42. Igaab Zainab Kadim. Reduplication in English and Arabic: A Contrastive Study // Journals education for girls. – 2010. № 11(6). – 4 p. – P. 3-24.

43. Mohamed Jamal Giaber. Productivity of the Arabic suffix -iyya. Implications for Translation and modernization of vocabulary. Arab world English journal. Special issue of translation. No.4, May, 2015. – 306 p.

44. Mohamed Jamal Giaber. Differences in wordformation between Arabic and English implications for concision for terminology translation // Al-‘Arabiyya, 2017. Vol. 50. – 161 p.

45. Ryding Karin C. Arabic. Arabic phonotactics and morphophonology. 2014.

46. Stetkevych Jaroslav. The modern arabic literary languge: lexical and stylistic developments. – Washington: Georgetown University Press. 2007. – 68 p.

47. Comrie B., Haspelmath M., Bickel B.. The Leipzig glossing rules: conventions for interlinear morpheme-by-morpheme glosses // Max Plank Institute for Evolutional Anthropology. – Max Plank Institute for Evolutional Anthropology, 2008. – 7 p.

48. Watson Janet. C. E. The phonology and morphology of Arabic. – Oxford University Press, 2007. – 322 p.

49. Aseri Yahya. Encoding semantic relations between the predicate and participants through arabic verbal morphology:a ystems interaction approach: PhD thesis, Linguistics. – the University of Colorado: Department of Linguistics, 2019. – 142 p.

**Arab tilidagi adabiyotlar**

50. أبو العباس ثعلب. كتاب الفصيح. – دار المعارف، 1431 ه. – 373 ص.

51. أبو سعيد السيرافي. شرح كتاب سيبويه. – دار الكتب العلمية، 208. – 2520 ص.

52. أبو علي الفارسي. التكملة. – جامعة الرياض، 1981. – 356 ص.

53. أبو عبيد القاسم بن سلام. الغريب المصنف. – التونس: المجمع التونسي للعلوم و الآداب و الفنون، و دار سحنون للنشر و التوزيع، 1996. – 906 ص.

54. أبو القاسم عبد الرحمان إسحاق الزجاجي. اشتقاق أسماء الله. – بيروت: مؤسسة الرسالة، 1986. – 365 ص.

55. أبو أوس إبراهيم الشمسان. كتاب الإبدال إلى الهمزة و أحرف العلة في ضوء كتاب سر صناعة الإعراب لابني جني. – المملكة العربية السعودية، 2002. – 144 ص.

56. أحمد بن فارس بن زكرياء القزويني الرازي أبو الحسين. مقاييس اللغة. – دار الفكر، 2007. – 2981 ص.

57. أرشيف ملتقى أهل الحديث. ترجمة الإمام الأزهري صاهب التهذيب. – 36 ص.

58. ابن جني. الخصائص. – القاهرة: الهيئة العامة لقصور الثقافة، 2006. – 585 ص.

59. ابن جني. سر صناعة الإعراب. – بيروت: دار الكتب العلمية، 2000. 1039 ص.

60. ابن جني. المنصف شرح كتاب التصريف لأبي عثمان المازني. – مصر، 1960. – 1368 ص.

61. ابن الحاجب. الشافية في علمي التصريف و الخط. – المكتبة المكية، 1435 ه. – 530 ص.

62. ابن دريد. الاشتقاق. – بيروت: دار الجيل، 1991. – 566 ص.

63.ابن دريد. جمهرة اللغة. – بيروت: دار العلم للملايين، 1987. – 922 ص.
64.ابن السكيت. إصلاح المنطق. – دار المعارف. – 470 ص.
65.ابن سيده. المخصص. – بيروت: دار إحياء التراث العربي، - 1996.
66.ابن عصفور الأشبيلي. الممتع في التصريف. – لبنان، 1987. – 856 ص.
67.ابن منظور. لسان العرب. – بيروت: دار صادر، ه. 1414. – 494 ص.
68.ابن يعيش. كتاب شرح المفصل. – لبنان، 2001. – 560 ص.
69.أبو حيان النحوي. كتاب ارتشاف الضرب من لسان العرب، 1998. – 2858 ص.
70.أسيل عبد الحسين حميدي. التغيرات الصوتية الصرفية // مجلة كلية التربية الأساسية للعلوم التربوية و الإنسانية/جامعة بابل. -2015. العدد 22. – 540-548 ص.
71.الباقر منى السر إسماعيل. أثر التغيرات الصوتية في تحولات الصيغ الصرفية : دراسة وصفية تحليلية في ضوء علم اللغة الحديث من خلال الربع الأخير من القرآن الكريم. بحث مقدم لنيل درة الدكتوراه تخصص علم اللغة. جامعة أم درمان الإسلامية.السودان.
72.Brockelmann Carl. تاريخ الأدب العربي. – مصر: دار المعارف، 1967.
73.عبد الرحمان السيوطي جلال الدين. كتاب همع الهوامع في شرح جمع الجوامع. – الكويت، 1980. – ص. 331.
74.حاجي خليفة. كشف الظنون عن أسامي الكتب و الفنون. – دار إحياء التراث العربي، .199
– 101 ص.
75.حسين المرصفي. الوسيلة الأدبية إلى العلوم العربية. – مصر: مطبعة المدارس الملكية. ه. 1289. – 936 ص.
76.حمد بن القاسم ابن الأنباري. الأضداد في اللغة. – المكتبة الأزهرية، 2014. – 2 ص.
77.الخليل بن أحمد الفراهيدي. كتاب العين. – القاهرة: دار مكتبة الهلال، 2007. – 382 ص.
78.ديب ريما التغيرات الصوتيّة والصّرفيّة و المقطعيّة في المشتقات عند التحويل من الفعل الثلاثي المجرد ( دراسة مقارنة بين العربيّة والعبريّة).مجلة الذاكرة.
79.سيبويه أبو بشر عمرو بن عثمان. الكتاب. – القاهرة: الخانجي، 1988. – 446 ص.
80.سيروان عبد الزهرة الجنابي. الاشتقاق عند ابن جني – دراسة تحليلة // اللغة العربية و آدابها. العدد 1(6). 2008. – 178-192 ص.
81.ضيف شوقي عبد السلام جاد. كتاب المدارس النحوية. دار المعارف، 1426ه. – 113 ص.
82.ضيف شوقي عبد السلام جاد. اشتقاق الأفعال من أسماء الأعيان العربية و المعربة // مجلة مجمع اللغة العلابية بالقاهرة، مصر، 1996. – ص. 157-164.
83.سامي عوض، صلاح الدين حسين. التغيرات الصوتية و قوانينها (المفهوم و المصطلح)// الآداب و العلوم الإنسانية. – 2009. العدد 31 (1). -131-148 ص.
84.صبحي أبراهيم الصالح. دراسات في فقه اللغة. – بيروت، 2009. – 400 ص.
85. عبد المجيد السيد طلب. المبدع في التصريف لأبي حيان النحوي الأندليسي. – مكتبة دار الغروبة للنشر و التوزيع، 1982.

86. علي بن محمد بن علي الزين الشريف الجرجاني. كتاب التعريفات. – مصر، 1931. – 262 .
87. عبد اللطيف محمد الخطيب. المستقصى في علم التصريف. – الكويت: دار العروبة للنشر و التوزيع، 2003. – 1275 ص.
88. عبدالله بن محمد بن إسمايل الثعالبي. فقه اللغة و أسرار العربية، تح: يحيى مراد، مؤسسة المختار. – القاهرة، ط. 01. 2009. – 276. ص.
89. عبد الله أمين. الاشتقاق. – القاهرة: الخانجي، 2000. – 481 ص.
90. عبد المجيد الطيب عمر. منزلة اللغة العربية بين اللغات المعاصرة. مركز البحث و إحياء التراث. – السعودية، ط.02. 1437 ه. – ص. 191.
91. عبد الملك بن قريب بن عبد الملك الأصمعي أبو سعيد. اشتقاق الأسماء. – القاهرة: الخانجي، 1994. – 164 ص.
92. فوزية سرير عبدالله. ظاهرة الاقتراض من اللغة العربية (نماذج تطبيقية) // جسور المعرفة. العدد 02/14. س 2018. – 150 ص.
93. فيان رمضان عبدي السليفاني. النحت اللغوي رؤية جديدة. دراسة دلالية إحصائية في معجمي: مقاييس اللغة لأحمد بن فارس و تاج العروس للزبيدي // المجلة الأكاديمية للأبحاث و النشر العلمي، 2020. – ر. 12. – 3 ص.
94. كراع النمل أبو الحسن علي بن الحسين الهنائي. المنتخب من كلام العرب. – السعودية: جامعة أم القرى، 1989. – 865 ص.
95. محمد حسن حسن جبل. الاشتقاق عند الزجاج مع عمل معجم اشتقاقي لغوي من كتبه المتاحة. – القاهرة: مكتبة الأدب، 1993. – 481 ص.
96. محمد حسن حسن جبل. علم الاشتقاق: نظريا و تطبيقيا. – القاهرة: مكتبة الآداب، 2006. – 31 ص.
97. الميداني. نزهة الطرف في علم الصرف. – مطبعة الجوائب، قسطنطينية، 1298 ه. – 17 ص.
98. هشام بلخير، بثينة عشي، غالية طرودي. مظاهر التوليد اللغوي في اللغة العربية المعاصرة: من خلال نماذج من أعمال مجمع اللغة العربية بالقاهرة، 2018. – 27 ص.
99. ياسر محمد البدوي محمد. الزيادة و دلالاتها الصرفية و التحوية. – سودان، 2012. – 22 ص.
100. Muhammad Zaki Masykur. الاشتقاق و تعليمها في المفردات. Al-Af'idah. Vol.3, №2. September, 2009. – 22 P

## II. Lug'atlar

101. Ан-наъим ул-кабир. Арабча-ўзбекча луғат. – Н.: Наманган, 2014. – Б. 870.

## III. Elektron manbalar

102. http://academia.com (Карабекян Самвел. Морфонологический анализ сегментов с танвином в арабском литературном языке).
103. http://www.fio.ru (Морфонология. Федерация интернет образования).

104. http://www.philology.ru (Трубецкой Н.С. Некоторые соображения относительно морфонологии // Пражский лингвистический кружок. – Москва, 1967. – 155-119 с.).

105. www.bigenc.ru (Народная этимология. Большая российская энциклопедия).

106.https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/حاسوس/

107.http://www.diwanalarab.com (الأضداد. بقلم فاروق مواسي)

108.http://www.al-madina.com (حروف الزيادة الصرفية ثمانية و ليست عشرة)

109.http://www.almaany.com (شرح المعاني)

110.https://www.almaany.com/ar/dict/ar-ar/شرح/

111.https://www.alraimedia.com/article/809680/مقالات/الصدق

112.https://www.mjustice.dz/ar/الخبير-القضائي-2-2/

113.https://loghate.com/s/صيغ-المبالغة-تعريفها-وأوزانها

114.https://context.reverso.net/الترجمة/العربية-الإنجليزية/حلاب

115.https://www.almrsal.com/post/736530

116.https://teqniyah.com/n/ما-هو-جهاز-الحاسوب-وأهم-مكوناته

117.https://www.facebook.com/312336488895066/photos/a.312763565519025/320473921414656/?type=3

118.https://elcinema.com/work/2061519/

119.https://www.marefa.org/الواقعية_الفلسفية

# ILOVA
## Arab alifbosi harflarining transliteratsiyada berilishi[1]

| | |
|---|---|
| ء | ’ |
| ا | ā |
| ب | b |
| ت | t |
| ث | th |
| ج | j |
| ح | ḥ |
| خ | kh |
| د | d |
| ذ | dh |
| ر | r |
| ز | z |
| س | s |
| ش | sh |
| ص | ṣ |
| ض | ḍ |
| ط | ṭ |
| ظ | ẓ |
| ع | ‘ |
| غ | gh |
| ف | f |
| ق | q |
| ك | k |
| ل | l |
| م | m |
| ن | n |
| و | w |
| ي | y |
| ى | á |

[1] Barry Randall K. ALA-LC romanization tables: transcription schemes for non-Roman scripts. The Library of Congress. Washington, 1991. – P.4

| | |
|---|---|
| ◌َا | ā |
| ◌ُو | ū |
| ◌ِي | ī |
| ◌َو | aw |
| ◌َي | ay |
| ◌ً | an |
| ◌ٍ | in |
| ◌ٌ | un |
| ◌َ | a |
| ◌ِ | i |
| ◌ُ | u |
| ال | al- |
| ة | h,t |

## MUNDARIJA

**DIYORA MAXMUDOVA**

# ARAB TILIDA MORFOLOGIK USULDA SO‘Z YASALISHI

**MONOGRAFIYA**

| | |
|---|---|
| Muharrir | Shorustam Shomusarov |
| Badiiy muharrir | D. Mulla-Axunov |
| Sahifalovchi | G. Ahmedova |

